# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

ආනන්ද සමරකෝන්

# පෙරවදන

දියුණුවේ හිණිපෙත කරා ගමන් කරනා වත්මන් ලොවට, නිතැතින්ම අවැසි වනුයේ වඩාත් නව්‍ය වූ අධ්‍යාපන ක්‍රමයකි. එමඟින් නිර්මාණය කළ යුත්තේ මනුගුණදම් සපිරුණු හා කුසලතාවලින් යුක්ත දරුපරපුරකි. එකී උත්තුංග මෙහෙවරට ජව බලය සපයමින්, විශ්වීය අභියෝග සඳහා දිරියෙන් මුහුණ දිය හැකි සිසු පරපුරක් නිර්මාණය කිරීම සඳහා සහාය වීම අපගේ පරම වගකීම වන්නේ ය. ඉගෙනුම් ආධාරක සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් සක්‍රීය ලෙස මැදිහත් වෙමින් අප දෙපාර්තමේන්තුව ඒ වෙනුවෙන් දායකත්වය ලබා දෙන්නේ ජාතියේ දරුදැරියන්ගේ නැණ පහන් දල්වාලීමේ උතුම් අදිටනෙනි.

පෙළපොත විටෙක දැනුම් කෝෂ්ඨාගාරයකි. එය තවත් විටෙක අප වින්දනාත්මක ලොවකට ද කැඳවාගෙන යයි. එසේම මේ පෙළපොත් අපගේ තර්ක බුද්ධිය වඩවාලන්නේ අනේකවිධ කුසලතා පුබුදු කරවාගන්නට ද සුවිසල් එළි දහරක් වෙමිනි. විදුබිමෙන් සමුගත් දිනක වුව අපරිමිත ආදරයෙන් ස්මරණය කළ හැකි මතක, පෙළපොත් පිටු අතර දැවටී ඔබ සමඟින් අත්වැල් බැඳ එනු නොඅනුමාන ය. මේ පෙළපොත සමඟම තව තවත් දැනුම් අවකාශ පිරි ඉසව් වෙත නිති පියමනිමින් පරිපූර්ණත්වය අත් කරගැනුමට ඔබ සැම නිරතුරුව ඇප කැප විය යුතු ය.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මහානර්ඝ ත්‍යාගයක් සේ මේ පුස්තකය ඔබ දෝතට පිරිනැමේ. පෙළපොත් වෙනුවෙන් රජය වැය කර ඇති සුවිසල් ධනස්කන්ධයට අර්ථසම්පන්න අගයක් ලබා දිය හැක්කේ ඔබට පමණි. මෙම පාඨ්‍ය ග්‍රන්ථය මනාව පරිශීලනය කරමින් නැණ ගුණ පිරි පුරවැසියන් වී අනාගත ලොව ඒකාලෝක කරන්නට දැයේ සියලු දූ දරුවන් වෙත දිරිය සවිය ලැබේවායි හදවතින් සුබ පතමි.

පෙළපොත් සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් අප්‍රමාණ වූ සම්පත්දායකත්වයක් සැපයූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික පිරිවරටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයේ සැමටත් මාගේ හදපිරි ප්‍රණාමය පුදකරමි.

**පී. එන්. අයිලප්පෙරුම**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව
ඉසුරුපාය
බත්තරමුල්ල
2020.06.26

**නියාමනය හා අධීක්ෂණය**

පී. එන්. අයිලප්පෙරුම - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**මෙහෙයවීම**

ඩබ්ලිව්. ඒ. නිර්මලා පියසීලි - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් (සංවර්ධන)
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සම්බන්ධීකරණය**

ආර්. ඩී. විජේවික්‍රම - නියෝජ්‍ය කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සහාය සම්බන්ධීකරණය**

එස්. ජී. ඩී. එන්. එල්. සමරකෝන් - සහකාර කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**අනුශාසකත්වය**

අතිඋතුම් දේව ධර්මාචාර්ය ඔස්වල්ඩ් ගෝමිස් අගරදගුරු හිමිපාණෝ (විශ්‍රාමික)

අතිඋතුම් දේව ධර්මාචාර්ය මැක්ස්වල් සිල්වා රදගුරු හිමිපාණෝ

**සංස්කාරක මණ්ඩලය**

අතිගරු පියල් ජානක ප්‍රනාන්දු පියතුමා- ජාතික අධ්‍යක්ෂ, කතෝලික ධර්මෝපදේශ
මධ්‍යස්ථානය, කොළඹ 08

ගරු එම්. ජී. එල්. ප්‍රනාන්දු පියතුමා - සහකාර අධ්‍යාපන අධ්‍යක්ෂ,
ආගමික හා සාරධර්ම අංශය,
අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය

ගරු ඩී. එම්. ඩී. ඒ. ජූඩ් සී. දසනායක පියතුමා - බාහිර කථිකාචාර්ය, වයඹ ජාතික අධ්‍යාපන
විද්‍යාපීඨය, බිංගිරිය

ගරු එස්. අන්ද්‍රයාස් ඒබ්‍රහම් ප්‍රනාන්දු පියතුමා - සහකාර කථිකාචාර්ය,
ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය, මහරගම

ගරු ඒ. ආර්. එල්. ශාන්තිකුමාර් පියතුමා - කථිකාචාර්ය, ඇක්වයිනාස් විශ්වවිද්‍යාලය,
කොළඹ 08

**ලේඛක මණ්ඩලය**

ගරු මේරි නිමල්කා පැවිදි සොයුරිය - ගුරු වෘත්තිය, සාන්ත ජෝශප් පිරිමි
විදුහල, නුගේගොඩ

එස්. ජී. කේ. ඩී. එල්. සී. ප්‍රසාද් - ගුරු උපදේශක, කලාප අධ්‍යාපන
කාර්යාලය, හෝමාගම

ඩබ්. කේ. එම්. අයි. එස්. කේ. ප්‍රනාන්දු - ගුරු උපදේශිකා (විශ්‍රාමික)

මරිනි ධම්මිකා පෙරේරා - ගුරු උපදේශිකා, කොට්ඨාස අධ්‍යාපන කාර්යාලය, උතුරු කොළඹ කොට්ඨාසය, මාළිගාවත්ත, කොළඹ 10

ටෙක්ලා ප්‍රියානි පෙරේරා - ගුරු වෘත්තිය, බප/මිග ක්‍රිස්තුරාජ ජාතික පාසල, තුඩැල්ල, ජා-ඇල

බී. අයි. ජෝසප් - ගුරු උපදේශිකා, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, මීගමුව

ජේ. ෆිලෝමීන් - ගුරු උපදේශිකා, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, මඩකලපුව

ගරු ජසින්තා ප්‍රනාන්දු පැවිදි සොයුරිය - විදුහල්පති (විශ්‍රාමික)

ටී. අයි. රංගනායගම් - ගුරු වෘත්තිය, සාන්ත අනිතෝනි බාලිකා මහා විදුහල, කොල්ලුපිටිය

## භාෂා සංස්කාරක

අතිගරු දයා ෂෙල්ටන් වැලිකඩආරච්චි පියතුමා - ජුසේවාස් දේවධර්ම නිකේතනය, බොරැල්ල

## පරිගණක අක්ෂර සංයෝජනය හා පිටු සැලසුම්කරණය

එල්. ඒ. සඳුනි නිලංකා පත්මසිරි - පරිගණක අංශය, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

## පිටකවරය

සජිත් ඉෂාන් හෙට්ටිආරච්චි

# හැඳින්වීම

කතෝලික ධර්මය ශුද්ධ බයිබලය සහ සභා සම්ප්‍රදාය මත පදනම් වී ඇත. එනම් ශුද්ධ බයිබලය සහ සභා ඉගැන්වීම් එහි අත්තිවාරම ය. මෙම පෙළපොත සම්පාදනය කිරීමේ දී ශුද්ධ බයිබලය සහ කතෝලික සභා ධර්මෝපදේශය පදනම් කොටගෙන ඇත. කතෝලික සභා ධර්මෝපදේශය තුළ සම්ප්‍රදායයෙන් එන ශු. සභාවේ නිල ඉගැන්වීම් ආවරණය කර ඇත.

මෙම පෙළපොතේ තේමා පහක් මත පාඩම් 25ක් අඩංගු වී ඇත. පළමු තේමාවෙන් ශුද්ධ බයිබලය පිළිබඳ අවබෝධය ද දෙවන තේමාවෙන් දේව අනාවරණයට ප්‍රතිචාර දක්වමින් විශ්වාසයේ ජීවිතයක් ගත කිරීම ද, තුන්වන තේමාවෙන් දේව ප්‍රසාද නිධාන මගින් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේට සම්බන්ධ වී නව ජීවිතයකට සාක්ෂි දැරීම ද හතරවන තේමාව මගින් දේව පනත් පිළිපදිමින් ප්‍රේමයේ ජීවිතයක් ගත කිරීම ද පස්වන තේමාව මගින් යාච්ඤාවෙන් පෝෂණය ලබා දෙවියන් වහන්සේ සමග ද මනුෂ්‍යා සමග ද ගැඹුරු සම්බන්ධතාවක් ගොඩ නගා ගැනීම පිළිබඳ ව ද සාරවත් කරුණු විස්තර කර ඇත.

ඔබේ ප්‍රසාද ස්නාපනීය කැඳවීම තුළ ආරම්භ කළ විශ්වාසයේ ජීවිතයට සාක්ෂි දරන්නට ආධ්‍යාත්මික පෝෂණය ලැබෙන ඉගෙනුම් ඉගැන්වීමකට ඔබ යොමු වේවා! යි ප්‍රාර්ථනා කරමි. රටට දැයට වැඩදායි ගුණ ගරුක යහපත් කිතුනුවකු, ධර්මිෂ්ඨ මනුෂ්‍යයකු ඔබ තුළින් බිහිවේවා!

ජේසු පිහිටයි!
අතිගරු පියල් ජානක ප්‍රනාන්දු පියතුමා
ධර්මෝපදේශය සහ බයිබල් සේවා ජාතික අධ්‍යක්ෂ

# පටුන

පිටු අංකය

# 1 පංච පුස්තකය

ගුරුතුමා : ළමයි, අද මම ඔයාලට වැදගත් පාඩමක් උගන්වන්න අදාළ වන පොතක් ගෙනාවා. හැබැයි මේක වෙළුමක්, පොත් පහක එකතුවක්. ලෝකයේ නැත්නම් විශ්වයේ ආරම්භය, මිනිසා මවනු ලැබීම හා ඔහු පාපයට වැටීම විතරක් නෙවෙයි; දෙවියන් වහන්සේ ආදිපිතෘවරුන් තෝරා පත් කර ගැනීම, ඉශ්‍රායෙල්වරුන් ඊජිප්තුවේ වහල්භාවයට පත්වීම හා මෝසෙස් තුමාගේ නායකත්වය යටතේ ඔවුන් පොරොන්දු දේශය කරා ගෙන යාම ආදී ලස්සන කථා පුවත් මෙහි ඇතුළත් වෙනවා. විශ්වය මැවීම හා මිනිසා පාපයට වැටීම පැරණි කථාන්තර ආකාරයට කියන නිසා ඒවායේ සත්‍ය අසත්‍යතාව සොයනවාට වඩා ඒවායින් ගත හැකි දේවධාර්මික පණිවිඩ තමයි අපට වැදගත් වෙන්නේ.

මාරි : අපි හරි ආසයි, ඒ ගැන දැන ගන්න, ටීචර්.

ගුරුතුමා : හොඳයි, ඔයාලගේ ම යහළුවන් පස්දෙනෙක් සූදානම් වෙලා ඉන්නවා ඒ පිළිබඳ ව ඔයාල ව දැනුවත් කරන්න.

නොයෙල් : මම තමයි, උත්පත්ති පොත. විශ්වයේ හා මිනිසාගේ ආරම්භය පිළිබඳ ව මම යි වාර්තා කරන්නේ. මට කියන්න උවමනා විශ්වය මැවූ හැටි නොවේ. දෙවියන් වහන්සේ විශ්වයේ මැවුම්කරුවාණන් කියන එක යි. හැබැයි මගේ පණිවිඩය නම් සර්වකාලීන යි.

රයන් : මට තමයි නික්මයාම පොත කියන්නේ. දෙවියන් වහන්සේ තෝරාගත් ඉශ්‍රායෙල් ජනතාව මිසරයේ වහල් බැම්මෙන් මුදා පොරොන්දු දේශය කරා ගෙන යාම ගැන කථා කරන්නේ මම යි. මේක ඉතාමත් ලස්සන සිදුවීමක්. මගේ අත්දැකීම් මත තමයි මුළු පංච පුස්තකය ම නිර්මාණය වෙලා තියෙන්නේ.

බ්‍රයන් : මම තමයි ලෙවී ව්‍යවස්ථාව. පුරාණ ගිවිසුමෙහි ජනවන්දනාවට අදළ නීති නියෝග පිළිබඳ ව මම තමයි කරුණු ගෙනෙන්නේ.

කෙවින් : මම ගණන් කථාව. ඉශ්‍රායෙල් ජනතාවගේ කාන්තාර ගමන ගැන මම යි ලියන්නේ. ඒක බොහොම දුෂ්කර, දේව අත්දැකීම්වලින් පිරුණු ගමනක්.

ෂෙරීන් : මට තමයි ද්විතීය නීති සංග්‍රහය කියලා කියන්නේ. දෙවියන් වහන්සේට පක්ෂපාත වෙලා ඔවුන් වහන්සේගේ වචන අනුව ජීවත් විය යුතු යි කියලා මම යි දැනුවත් කරන්නේ. එහෙම කරන හැම දෙනාට ම දේවාශිර්වාදය ලැබෙනවා.

ගුරුතුමා : බොහොම හොඳයි. ඒ දැනුවත් වීමත් එක්ක අපි පාඩම පටන් ගනිමු.

ශුද්ධ බයිබලයෙහි මුල් පොත් පහ වන්නේ උත්පත්ති, නික්මයාම, ලෙවී ව්‍යවස්ථාව, ගණන් කථාව සහ ද්විතීය නීති සංග්‍රහය වේ. ඒවා "පංච පුස්තකය" යනුවෙන් හැඳින්වේ. මෙම පොත් හැඳින්වීම සඳහා හෙබ්‍රෙව් භාෂාවෙන් "ටෝරා" යන වචනය භාවිත වේ. එහි අර්ථය, "ව්‍යවස්ථාව" නැතහොත් "ඉගැන්වීම" යි. පංච පුස්තකය හඳුන්වන වෙනත් නම් ලෙස නීතිය, ව්‍යවස්ථාවලිය, මෝසෙස් තුමාගේ ව්‍යවස්ථාව යනාදිය ගෙන හැර දැක්විය හැකි ය. පංච පුස්තකය සකස් වී ඇත්තේ පරම්පරාගත විශ්වාස හා අත්දැකීම් පදනම් කර ගෙන ය. පංච පුස්තකය රචනා වීම සඳහා ප්‍රධාන දේවධාර්මික සම්ප්‍රදායයන් හතරක් දායක වී ඇති බව ශුද්ධ ලියවිලි විශාරදයන්ගේ පිළිගැනීම යි. ඒවා නම් යාවේ (J), එලොහිම් (E), ද්විතීය නීති (D) හා පූජක (P) වේ.


1.1 රූපය - පංච පුස්තකය

## යාවේ සම්ප්‍රදාය (J)

මෙම සම්ප්‍රදය දෙවියන් වහන්සේ සඳහා භාවිත කළ නාමය, "යාවේ" (ස්වාමින් වහන්සේ) වේ. මේ සම්ප්‍රදායයෙහි යොදා ගන්නා සාහිත්‍යමය (භාෂා) ශෛලිය කතාන්දර ස්වරූපයක් ගන්නා අතර සරල ය; පැහැදිලි ය; විවිධත්වයකින් හා නාට්‍යමය ලක්ෂණවලින් යුක්ත ය. චිත්තරූප මවා ගැනීමට ඉඩ සලසයි. මෙම සම්ප්‍රදායයට අයත් කථා ලෙස;

- මැවීම පිළිබඳ දෙවන කථාව (උත්පත්ති 2:4ආ-25)
- ආදම් හා ඒව පාපයට වැටීම (උත්පත්ති 3)
- කායින් හා ආබෙල් (උත්පත්ති 4)

දැක්විය හැකි ය. දෙවියන් වහන්සේ මිනිසාට ඉතා සමීප සම්බන්ධතාවක් දක් වූ බව මානවරූපී ශෛලියකින් මෙම සම්ප්‍රදාය අවධාරණය කරයි. උදාහරණ:- "දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ මිනිසාට හඬ ගසමින් නුඹ කොහේ දැ'යි ඇසූ සේක" (උත්පත්ති 3:9). අපි ද දෙවියන් වහන්සේ සමග සමීප වී දේව ආදරය අත්දැකිය යුතු වෙමු.

## එලොහිම් සම්ප්‍රදාය (E)

මෙම සම්ප්‍රදය දෙවියන් වහන්සේ ව හඳුන්වනු ලබන්නේ, "එලොහිම්" යන නමිනි. දෙවියන් වහන්සේ ව ඉදිරිපත් කරන්නේ මිනිසාට වඩා උසස්, උත්කෘෂ්ට තැනැත්තකු ලෙස ය. උදාහරණ :- "මෙතනට ළං නොවන්න. ...... නුඹ සිටින ස්ථානය ශුද්ධ භූමියකි"යි මෝසෙස් තුමාට දැනුම් දෙයි (නික්මයාම 3:5). උන්වහන්සේ මිනිසාට කථා කරනුයේ දර්ශන, සිහින දේව දූතයන් ආදි මාර්ග වලිනි. මෙහි සාහිත්‍යමය ශෛලිය ඍජු ය; කෙටි ය; විස්තරාත්මක නොවේ. මෙම සම්ප්‍රදායයට අයත් සිදුවීම් ලෙස:

- ඊසාක් පූජා කිරීම (උත්පත්ති 22:1-19)
- ජාකොබ් තුමා බෙතෙල්හි දුටු දර්ශනය (උත්පත්ති 28:10-20) දැක්විය හැකි ය.

දෙවියන් වහන්සේ එදිනෙදා ජීවිතයේ දී විවිධ මාර්ගවලින් අපට ද කථා කරන සේක. උන්වහන්සේගේ හඬට සවන් දීමට අපි පුරුදු පුහුණු විය යුතු වෙමු.

## ද්විතීය නීති සම්ප්‍රදාය (D)

භාෂා ශෛලිය අනුශාසනාත්මක ය. මෙම සම්ප්‍රදය ද්විතීය නීති සංග්‍රහය නමැති පොතට පමණක් සීමා වේ. දෙවියන් වහන්සේ සමග කළ ගිවිසුමට විශ්වාසවන්ත ව ජීවත් වෙමින් එක ම දෙවියන් වහන්සේට පමණක් වන්දනා කළ යුතු බවට උපදෙස් දෙයි (ද්විතිය නීති 6:4-6). අපිත් සැබෑ වූ එක ම දෙවි පියාණන් වහන්සේට පමණක් අපගේ වන්දනාව හා ගෞරවය හිමි කර දිය යුතු වෙමු (උදහරණඃ දස පනත - ද්විතිය නීති 5:7-21).

## පූජක සම්ප්‍රදාය (P)

දෙවියන් වහන්සේ ඉදිරිපත් කර ඇත්තේ, අතිඋත්කෘෂ්ට තැනැන්වහන්සේ කෙනෙක් ලෙස ය. පූජකවරුන්ගේ ඉගැන්වීම් ඉදිරිපත් කරන බැවින් ආගමික වතාවත් හා ජනවන්දනාව පිළිබඳ ව විශේෂ අවධානයක් දී ඇත. මෙම සම්ප්‍රදායයට අදාළ සිද්ධි ලෙස;

- මැවීම පිළිබඳ පළමු කථාව (උත්පත්ති 1:1-2:4අ)
- නෝවා සමග ගිවිසුම (උත්පත්ති 9:1-17) දැක්විය හැකි ය.

දෙවියන් වහන්සේ ලෝකය දින හයකින් මවා හත්වන දින නිවාඩු ගත් හෙයින් එදින (සබත් දින) ශුද්ධ ලෙස ගත කිරීම පිළිබඳ ව අවධාරණය කරයි. දෙවියන් වහන්සේ සඳහා කැප වූ ඉරුදින ශුද්ධ ලෙස ගත කිරීමට අපිත් උත්සාහ කරමු.

## පංච පුස්තකයෙහි ඇති වැදගත්කම

දේව ධාර්මික තේමා රාශියකින් පෝෂණය වූ පංච පුස්තකය මැවුම්කරුවාණන් සහ මිදුම්කරුවාණන් වන දෙවියන් වහන්සේට පමණක් වන්දනා කිරීම ඉශ්‍රායෙල්වරුන්ගේ මෙන් ම අපගේ වගකීම බව පහදා දෙයි. දෙවියන් වහන්සේගේ ආදරය හා කරුණාව හේතු කොට ගෙන විශ්වයේ ගැලවීම සඳහා තෝරා ගත් ජාතිය වූයේ ඉශ්‍රායෙල්වරුන් ය. ඔවුන් වහල්භාවයට පත් වූ විට ඔවුන් ගලවා ගෙන පොරොන්දු දේශය කරා ගෙන යාම ආදිපිතෘවරුන්ට දුන් පොරොන්දු ඉටු විමකි. උන්වහන්සේගේ නීතිය මගින් දුබල මිනිසා හික්ම වන අතර උන්වහන්සේට පක්ෂපාත වීම තුළ දේවාශිර්වාදයට පංගුකාරයන් වන බව පසක් කර දෙයි. මැවුම්කාර දෙවි පියාණන් වහන්සේගේ අණපනත් පිළිපදිමින් දේවාශිර්වාදයට අපි සැම දෙනා පංගුකාරයන් විය යුතු වෙමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. පංච පුස්තකය ලියැවීමට පසුබිම් වූ දේවධාර්මික සම්ප්‍රදායයන් **හතර** නම් කරන්න.
2. එක් එක් සම්ප්‍රදයයෙහි ඉගැන්වීම් අනුව ඔබේ ජීවිතයට ගත හැකි ආදර්ශය බැගින් ලියන්න.
3. පංච පුස්තකයෙහි වැදගත්කම පිළිබඳ ව වාක්‍යය **තුනක්** ලියන්න.
4. පංච පුස්තකය අධ්‍යයනයෙන් ඔබේ ජීවිතයට ලැබෙන ප්‍රයෝජන **පහක්** ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

- *විශ්වයේ මැවුම්කරුවාණන් වන දෙවියන් වහන්සේට පමණක් වන්දනා කරමු.*
- *අපට ඇදරැති දෙවි පියාණන්ට ප්‍රතිප්‍රේමය දක්වමු.*
- *දෙවි පියාණන් වහන්සේ අපගේ ජීවිතවලට සමීප බව අන්දකිමු.*
- *ඉරුදින ශුද්ධ ලෙස ගත කරමු.*

# 2 ද්විතීය සම්මත ග්‍රන්ථ

## ශුද්ධ බයිබලයෙහි පොත් ගණන

| | පුරාණ ගිවිසුම | නව ගිවිසුම | එකතුව |
|---|---|---|---|
| හෙබ්‍රෙව් බයිබලය | 39 | - | 39 |
| ක්‍රිස්තියානි බයිබලය | 39 | 27 | 66 |
| කතෝලික බයිබලය | 46 | 27 | 73 |

ශුද්ධ ලියවිල්ලෙහි සම්මත ග්‍රන්ථ නාමාවලිය යනු දේවානුභාවයෙන් ලියන ලද පොත් ලැයිස්තුව ය. සම්මත ශුද්ධ ලියවිලි ග්‍රන්ථ නාමාවලිය පිළිබඳ ගැටලු පුරාණ ගිවිසුම හා සම්බන්ධ වෙයි.

ජුදෙව්වරුන් හා කතෝලික නොවන ක්‍රිස්තු භක්තිකයන් (ප්‍රොතෙස්තන්තුවරුන්) පුරාණ ගිවිසුමේ සම්මත ග්‍රන්ථ ලෙස පිළිගනු ලබන්නේ පොත් 39ක් පමණි. කතෝලික සභාවට අනුව පුරාණ ගිවිසුමෙහි සම්මත ග්‍රන්ථ 46ක් අඩංගු වේ. එම පොත් 46 ලැබී ඇත්තේ ග්‍රීක පිටපත හෙවත් සෙප්ටුවාජින්තයෙනි. ජුදෙව්වරුන් හා ප්‍රොතෙස්තන්තුවරුන් භාවිත කරනුයේ හෙබ්‍රෙව් පිටපත ය. මෙම පිටපත් දෙක ම බිහිවූයේ ජුදා මූලාශ්‍රයකිනි. එය මැසොරෙටික් පිටපත යනුවෙන් ද හැඳින්වෙන අතර එහි පුරාණ ගිවිසුමෙහි අන්තර්ගත පොත් ගණන 39කි.

ඒ අනුව, කතෝලික බයිබලයෙහි පුරාණ ගිවිසුමට පොත් 7ක් වැඩිපුර ඇත. ඒවා හඳුන්වන්නේ ද්විතීය සම්මත ග්‍රන්ථ යනුවෙනි.

1. තෝබිත්
2. ජුදිත්
3. සලමොන්ගේ ප්‍රඥාව
4. උපදේශකයා (සිරාක්)
5. බාරුක්
6. 1 මකබිවරු
7. 2 මකබිවරු

ද්විතීය සම්මත යනු දෙවෙනුව සම්මත වූ බව ය. එසේ වුවත්, මෙම ග්‍රන්ථ මැසොරෙටික් පිටපත සකස් වීමට පෙර සිට සෙප්ටුවාජින්ත පිටපතෙහි අන්තර්ගත ව තිබිණි. මුල් කාලවල දී සම්මත ග්‍රන්ථ හා ද්විතීය සම්මත ග්‍රන්ථ යනුවෙන් වෙනස්කමක් නොතිබිණි.

## සෙප්ටුවාජින්ත පිටපත

හෙබ්‍රෙව් ශුද්ධ ලියවිල්ල (පුරාණ ගිවිසුම) ක්‍රි.පූ. 3වන සියවසේ දී පමණ ග්‍රීක භාෂාවට පරිවර්තනය කරන ලදි. දිමිත්‍රියස් නම් දෙවන ටොලමි රජතුමා එක් ගෝත්‍රයකින් 6 දෙනා බැගින් ගෝත්‍ර 12න් විනයධරයන් 72ක් තෝරා ගෙන ඔවුනට එය ග්‍රීක බසට පරිවර්තනය කිරීමට පැවරී ය. ඔවුන් තනි තනි ව එය කළ ද පරිවර්තන 72ක ම සමාන වූ බව කියැවේ. එය "සෙප්ටුවාජින්තය" (අර්ථය: LXX-හැත්තෑව) ලෙස හඳුන්වනු ලැබේ. කතෝලික සභාව පුරාණ ගිවිසුම ලෙස සලකනු ලබන්නේ සෙප්ටුවාජින්ත පිටපතෙන් ලැබී ඇති පොත් 46 ය.

## ද්විතීය සම්මත ග්‍රන්ථ දේවානුභාවයෙන් ලිය වී ඇති බවට සාක්ෂි

1. නව ගිවිසුමෙහි කතුවරුන් තමන්ගේ ග්‍රන්ථ ලේඛන ගත කිරීමේ දී බොහෝ විට භාවිත කර ඇත්තේ ග්‍රීක පිටපත ය. ඔවුන්ගේ උපුටා ගැනීම් 350න් 300ක් උපුටා ගෙන ඇත්තේ ග්‍රීක පිටපතෙනි. මෙම උපුටා ගැනීම් 300න් 18ක් ගෙන ඇත්තේ ද්විතීය සම්මත ග්‍රන්ථවලිනි. ඒවායේ දේවානුභාවය පිළිබඳ ගැටලුවක් පැවතියේ නම් එසේ නොකරනු ඇත.
2. ග්‍රීක පිටපත තුළ සම්මත හා ද්විතීය සම්මත ග්‍රන්ථ වෙන් වෙන් වශයෙන් දක්වා නැත. උදහරණයක් ලෙස නෙහෙමියා ග්‍රන්ථයට පසු තෝබිත් හා ජූදිත් යන ද්විතීය සම්මත ග්‍රන්ථ දෙක යොදා එයට පසු ව එස්තර් ග්‍රන්ථය යෙදීම දැක්විය හැකි ය. මෙයින් පෙනී යන්නේ පොත් දෙවර්ගය ම එක ම පූජනීය මට්ටමෙන් සැලකුණු බව ය.
3. මුල් කිතුනු සභාව තුළ ද්විතීය සම්මත ග්‍රන්ථ ජනවන්දනාව සඳහා භාවිත වූ බවට සාක්ෂි ඇත.

මෙම සියලු කරුණුවලින් පෙනී යන්නේ, ක්‍රිස්තු පූර්ව යුගයේ සිට ම ද්විතීය සම්මත ග්‍රන්ථ දේව වචනය ලෙස සැලකුණු බව ය. එබැවින් ඒවායේ දේවානුභාවය පිළිබඳ සැකයක් නැති අතර කතෝලික අප ද ඒවා දේව වචනය ලෙස පිළිගෙන අපගේ ජීවිත ආලෝකමත් කර ගැනීමට යොදා ගත යුතු ව ඇත. තව ද ඒවා එදිනෙදා ජීවිතය තුළ පරිහරණය කිරීම අපට මාර්ගෝපදේශයක් වනු ඇත.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ද්විතීය සම්මත ග්‍රන්ථ **හත** නම් කරන්න.
2. සෙප්තුවාජින්ත පිටපත කතෝලික අපට වැදගත් වීමට හේතු **තුනක්** ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

- *ද්විතීය සම්මත ග්‍රන්ථ දේව වචනය බව පිළිගනිමු.*
- *ද්විතීය සම්මත ග්‍රන්ථ එදිනෙදා ජීවිතයේ දී ඵලදායී ව භාවිත කරමු.*
- *දේවධාර්මික ආකල්පවලින් පරිපූර්ණ ද්විතීය සම්මත ග්‍රන්ථ පරිහරණය කොට ජීවිතය අර්ථවත් කර ගනිමු.*

# 3 ඉශ්‍රායෙල් දිවැසිවරු

පළමු සිසුවා : මම ඔබේ අනාගතය ගැන කියන්න ලෑස්තියි. ඔබේ ඉරණම අනුව තමයි සියල්ල සිදුවන්නේ. කිසිවෙකුටත් බැහැ ඉරණම වෙනස් කරන්න. එන්න, ඔබේ අනාගතය ගැන මම කියන්නම්.

දෙවන සිසුවා : මම ජීවමාන දෙවියන් වහන්සේගේ පණිවිඩය රැගෙන ආ උන්වහන්සේ වෙනුවෙන් කථා කරන්නෙක්. දේව කැමැත්ත ප්‍රකාශ කිරීමයි මගේ පරමාර්ථය.

තෙවන සිසුවා : මේ දෙදෙනා අතර වෙනසක් තියෙනවා ද? බාහිර පෙනුමෙන් නම් එක සමාන යි.

හතරවන සිසුවා : ඇයි නැත්තේ? පළමු වැන්නා ශාස්ත්‍ර කියන්නෙක්. දෙවැන්නා දිවැසිවරයෙක්.

තෙවන සිසුවා : ඉතින් දෙදෙනා ම එක ම දේ නොවෙයි ද ප්‍රකාශ කරන්නේ? මට නම් වෙනසක් තේරෙන්නේ නැහැ.

හතරවන සිසුවා : එකම දේ වෙන්නේ කොහොමද? එක්කෙනෙක් අනාගතය ගැන අනාවැකි කියනවා. අනාගතය ගැන කියන ශාස්ත්‍රකාරයා සියල්ල සිදුවන්නේ ඉරණම අනුව බවත් එය කිසිවකුටත් වෙනස් කළ නොහැකි බවත් පවසනවා.
එහෙත් ශුද්ධ බයිබලය පෙන්වා දෙන පරිදි දිවැසිවරයා කියන්නේ දෙවියන් වහන්සේගෙන් ලද විශේෂ කැඳවීම හා වරය තුළින් උන්වහන්සේගේ පණිවුඩය ප්‍රකාශ කරන්නෙක්. ඔහු දෙවියන් වහන්සේගේ පණිවුඩයේ හෙවත් වචනයේ එළිය ඔස්සේ මිනිස් ජීවිත විනිවිද දකිමින් ඔවුනට මග පෙන්වනවා. මෙහිදී ඔහු ඔවුන්ගේ හැසිරීම් රටාව ගැන ඍජුව පැහැදිලි කොට අනාගතයේ දෙව් සමිඳුන්ගේ ආසිරි ලබා ගැනීමට මග පෙන්වනවා. අවවාද කරනවා.

ඉශ්‍රායෙල් දිවැසිවරුන් ලෙස හඳුන්වන්නේ, දෙවියන් වහන්සේ වෙනුවෙන් කථා කළ උන්වහන්සේගේ පණිවිඩය ජනතාවට ප්‍රකාශ කළ පිරිසකි. ඔවුහු කිසිවකුගේ තිලය බලය, තත්ත්වය, තනතුර හා තමන්ට ලැබෙන ප්‍රතිචාර ගැන නොතකා දේව පණිවිඩය ප්‍රකාශ කළහ. දිවැසිවරුන් "නබී" යන හෙබ්‍රෙව් වචනයෙන් හඳුන්වනු ලැබූ අතර එහි තේරුම වූයේ, "දේව කැමැත්ත නොහොත් පණිවුඩය අන් අයට ප්‍රකාශ කරන තැනැත්තා" යන්න

යි. ග්‍රීක භාෂාවෙන් "ප්‍රොෆේටේස්" යන නමින් හැඳින්වූ අතර එහි අර්ථය වූයේ, "කෙනෙකු වෙනුවෙන් කථා කරන්නා" යන්න යි. ඒ අනුව, යාවේ දෙවියන් වහන්සේ වෙනුවෙන් කථා කරන්නකු ලෙස දිවැසිවරයා හඳුනාගත හැකි ය.

දිවැස්වැකි කීමේ දී තුන් ආකාර පද මාලාවක් ඔවුන් විසින් භාවිත කෙරිණිඃ

1. "සමිඳාණන් වහන්සේ මෙසේ වදාරන සේක" (යෙසායා 1:2, මීකා 4:6)
2. "මෙසේ වදාරන්නේ සමිඳාණන් වන මම ය" (ජෙරමියා 33:11, එසකියෙල් 5:15)
3. "සමිඳාණන් වහන්සේගේ පණිවිඩය ...... වෙත පැමිණියේ ය" (එසකියෙල් 12:1)

මෙයින් පැහැදිලි වන්නේ, දිවැසිවරුන් ප්‍රකාශ කළේ, ඔවුන්ගේ අදහස් නොව දෙවියන් වහන්සේට අවශ්‍ය පණිවිඩය බව ය.

ඉශ්‍රායෙල් දිවැසිවරුන් ප්‍රධාන කොටස් දෙකකි.

1. දේශක දිවැසිවරු
2. ලේඛක දිවැසිවරු

### දේශක දිවැසිවරු

දේශක දිවැසිවරුන් නමින් පුරාණ ගිවිසුමෙහි පොත් නොමැති අතර ඔවුන්ගේ වචන හා ක්‍රියා **1-2** සාමුවෙල් හා 1-2 රාජාවලි ග්‍රන්ථවල දක්නට ඇත. එවැනි දිවැසිවරු කිහිප දෙනෙක් නම්,

1. නාතාන්
2. එලියා
3. එලිෂා
4. හුල්දා
5. අහියා
6. මීකායා

දේශක දිවැසිවරුන්ගේ ලක්ෂණ තුනකිඃ

1. ධ්‍යානයට සමවැදීම (1 සාමුවෙල් 10:5-15)
2. කණ්ඩායම් වශයෙන් මෙහෙවරෙහි යෙදීම (1 සාමුවෙල් 19:18-24)
3. තම දූත මෙහෙවර සනාථ කිරීම සඳහා හාස්කම් කිරීම (1 රාජාවලිය 17:16-24)

### ලේඛක දිවැසිවරු

මොවුන් නමින් පුරාණ ගිවිසුමෙහි පොත් ඇත. ඔවුන් ප්‍රධාන වශයෙන් කොටස් 2කි.

ලේඛක දිවැසිවරු

ප්‍රධාන දිවැසිවරු
1. යෙසායා
2. ජෙරමියා
3. එසකියෙල්

සුළු දිවැසිවරු
1. හොසියා
2. ජෝවෙල්
3. ආමොස්
4. ඔබදියා
5. ජෝනා
6. මීකා
7. නාහුම්
8. හබක්කුක්
9. ශෙපනියා
10. හග්ගායි
11. සෙකරියා
12. මලාකි

ප්‍රධාන හා සුළු දිවැසිවරුන් ලෙස වර්ගීකරණයේ පදනම වන්නේ, එක් එක් දිවැසිවර ග්‍රන්ථයේ විශාලත්වය යි.


3.1 රූපය - යෙසායා දිවැසිවරයා

### යෙසායා දිවැසිවරයාගේ කැඳවීම (යෙසායා 6:1-13)

යෙසායා දිවැසිවරයා දේව මාලිගාවේ දී දර්ශනයක් දුටුවේ ය. සුවිශුද්ධ වූ දෙවියන් වහන්සේට තුති පැසසුම් කළ සෙරාප්වරුන්ගේ (දේව කණ්ඩායමකගේ) හඬින් දේව මාලිගාවේ අත්තිවාරම දෙදරා ගියේ ය. මෙසේ දෙවියන් වහන්සේ අත්දුටු යෙසායා දිවැසිවරයා, "අහෝ! මා වැනි කාලකණ්ණියෙක්; මට කිසි බලාපොරොත්තුවක් නැත. මන්ද, අපවිත්‍ර තොල් ඇති මිනිසකු වන, අපවිත්‍ර තොල් ඇති සෙනඟක් අතරේ ජීවත් වන මම සියලු බලැති සමිඳාණන් වහන්සේ මාගේ දෑසින් ම දිටිමි"යි කී ය. එවිට සෙරාප්වරයකු විසින් ගිනි අඟුරකින් යෙසායා දිවැසිවරයාගේ තොල් පවිත්‍ර කෙරිණි. අනතුරු ව "මම කවරකු යවම් ද? අප වෙනුවෙන් යන්නේ කවරෙක් ද?" යන සමිඳාණන් වහන්සේගේ හඬට, යෙසායා දිවැසිවරයාගේ පිළිතුර වුයේ, "මෙන්න මම මෙහි ය. මා යැව්ව මැනව" යන්න ය. ඉක්බිති යෙසායා දිවැසිවරයා සිය දූත කාර්යය වූ දේව පණිවිඩය ප්‍රකාශ කළේ ය. යෙසායා දිවැසිවරයා අත්දුටු දෙවියන් වහන්සේ සැබවින් ම අපගේ දේවස්ථානයේ ද වැඩ සිටින සේක. විශේෂයෙන්, උන්වහන්සේගේ පුත් ජේසුස් වහන්සේ, දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ තුළ වැඩ වාසය කරන සේක. එම නිසා දෙවියන් වහන්සේ වැඩ සිටින උන්වහන්සේගේ දේවස්ථානය තුළ භක්තිවන්ත ව හැසිරීම අපගේ යුතුකම වන්නේ ය.



3.2 රූපය - ජෙරමියා දිවැසිවරයා

### ජෙරමියා දිවැසිවරයාගේ කැඳවීම (ජෙරමියා 1:1.19)

දෙවියන් වහන්සේ ජෙරමියා දිවැසිවරයාට මෙසේ වදාළ සේක: "මා නුඹ කුසෙහි පිළිසිඳ ගැනීම ඇති කරන්නට පෙර පටන් මම නුඹ හඳුනා ගතිමි. නුඹේ උපතට පෙර නුඹ කැප කළෙමි, ජාතීන් හට දිවැසිවරයකු ලෙස මම නුඹ පත් කළෙමි." එවිට ජෙරමියා දිවැසිවරයාගේ පිළිතුර වූයේ, "මහෝත්තම ස්වාමීන් වන දෙවියන් වහන්ස, මා ළාබාලයකු වන බැවින් මම කතා කරන්නට නොදනිමි" යනුවෙනි. දේව කැඳවීමට විවෘත නොවූ ජෙරමියා දිවැසිවරයා ව දෙවියන් වහන්සේ දිරිමත් කරනුයේ, "නුඹ බාලයෙක් යයි නොකියන්න. මා නුඹ යවන සියල්ලන් වෙත යන්න. මා නුඹට අණ කරන සියල්ල පවසන්න. .... මෙන්න මාගේ පණිවිඩය, නුඹේ මුඛයෙහි තැබීමි. උදුරන්නට හා කඩා දමන්නටත්, නැති කරන්නට හා හෙළා දමන්නටත්, ගොඩනගන්නට හා සිටුවන්නටත් ජාතීන් හා රාජ්‍යයන් කෙරෙහි නුඹට බලය දී අද මම නුඹ පත් කළෙමි" කියා ය. ජෙරමියා දිවැසිවරයා මෙන් අපත් අපේ දුබලකම් තුළ දෙවියන් වහන්සේ අපට බාර දෙන වගකීම් හා යුතුකම් ඉටු කිරීමට ස්වාමීන් වහන්සේගෙන් බලවත් විය යුතු වෙමු.



3.3 රූපය - එසකියෙල් දිවැසිවරයා

### එසකියෙල් දිවැසිවරයාගේ කැඳවීම (එසකියෙල් 2:1-3:5)

දෙවියන් වහන්සේ එසකියෙල් දිවැසිවරයාට සිය පණිවිඩය දෙන්නේ සංකේතාත්මක ව ය. "මනුෂ්‍ය පුත්‍රය, මේ පොත අනුභව කර ගොස් ඉශ්‍රායෙල් වංශයට කතා කරන්නැ"යි වදාළ සේක. එසකියෙල් පොත අනුභව කළ විට එය ඔහුගේ කටට මී පැණි මෙන් මිහිරි විය. දෙවියන් වහන්සේ ඔහුට කැඳවීම බාර දෙනුයේ, "මට විරුද්ධ ව කැරලි ගැසූ, කැරලිකාර ජාතියක් වන ඉශ්‍රායෙල්වරුන් වෙත මම නුඹ යවමි"යි කියමිනි.

ගැඹුරු ඇදහිල්ලක් හා උදාර චින්තන ශක්තියකින් හෙබි එසකියෙල් බැබිලෝනීය විප්‍රවාසගත ජනතාව තුළ නව බලාපොරොත්තු ඇති කරමින් ඉශ්‍රායෙල් ජාතියේ නැවත හැරී ඒම පිළිබඳ ව විශ්වාසයෙන් කතා කළේ ය.

කිතුනු අප සියලු දෙනා ද දිවැසිවරුන් වීමට අපගේ ප්‍රසාද ස්නාපනයේ දී කැඳවීමක් ලබා ඇත. එසේ නම් අපත් අපගේ ප්‍රසාද ස්නාපන කැඳවීම වටහා ගනිමින් දේව වචනයේ පණිවිඩකරුවන් ලෙස කටයුතු කළ යුතු වෙමු. දේව වචනයට පිටුපා කටයුතු කරන අයට දේව වචනය අනුව ජීවත් විය යුතු ආකාරය පහද දිය යුතු වෙමු.




1. දී ඇති අකුරු උපයෝගී කර ගනිමින් දේශක හා ලේඛක දිවැසිවරුන් හඳුනාගෙන හිස්තැන් පුරවන්න.




2. දේව වචනය ප්‍රකාශ කිරීමට ඔබට ලැබුණු අවස්ථා **පහක්** ලියන්න.




- ප්‍රසාද ස්නාපනයෙන් ලද දිවැසි කැඳවීමට අනුව ජීවත්වීමට උත්සාහ කරමු.
- දේව වචනයේ පණිවිඩකරුවෝ වෙමු.
- සෑම විට ම සත්‍යයට සාක්ෂි දරමු.
- අපේ දුබලකම් තුළ දෙවියන් වහන්සේ ව අත්දකිමු.

# 4 ශුභාරංචි

## මාක් ශුභාරංචිය

කර්තෘ : ශුද්ධ වූ මාක් තුමා

සංකේතය : සිංහයා

ස්නාවක ජොහන් තුමා පාළුකරයේ සිදු කළ දේශනයකින් තම ශුභාරංචිය ආරම්භ කරන්නේ සිංහ ගෝරනාඩුවක් මෙනි. එබැවින් මෙම ශුභාරංචියට ආගමික සම්ප්‍රදය තුළ මෙම සංකේතය ලැබී ඇත.

කාලය හා ස්ථානය : ක්‍රි.ව. 64-66 රෝමයේ

ශුභාරංචිය සඳහා භාවිත වන වෙනත් නමක් : දුක්ප්‍රාප්තියේ ශුභාරංචිය

ශුභාරංචියේ පරමාර්ථය : නීරෝ අධිරාජ්‍යයාගේ පීඩනයට ලක් වූ කිතුනුවන් දිරිමත් කිරීම

මාක් තුමා ශුද්ධ වූ පේදුරු තුමාගේ භාෂා පරිවර්තකයා විය. නීරෝගේ පීඩනයට හසු ව දුක්විඳි ජනතාවට බලාපොරොත්තුවක් ඇති කරමින් කුරුසියේ මාර්ගය තුළින් පමණක් ජයග්‍රාහි උත්ථානයට පංගුකාර විය හැකි බව එතුමා අවධාරණය කරයි. කිතුනු අපගේ එක ම මාර්ගය කුරුසියේ මග බව එතුමා අපට ද පසක් කර දෙයි. වර්තමානයෙහි ද විශ්වාසයට විරුද්ධ ව විවිධ බලවේග ක්‍රියාත්මක වෙයි. කිතුනුවන් ගැරහීමට හා අපහාසයට ලක් වෙයි. සමහර රටවල කිතුනුවන් පීඩාවට ලක් කර මරා දමනු ලැබෙයි. නීරෝගේ පීඩනයේ දී කිතුනුවන් දිවි පිදූ ආකාරය ආදර්ශයට ගනිමින් සත්‍ය විශ්වාසයට විශ්වාසවන්ත වීම අපගේ යුතුකම වන්නේ ය.

## මතෙව් ශුභාරංචිය

කර්තෘ : ශුද්ධ වූ මතෙව් අපෝස්තුලුතුමා

සංකේතය : මිනිසා

ජේසුස් වහන්සේගේ වංශාවලියෙන් ශුභාරංචිය ආරම්භ කරන බැවින් මෙම ශුභාරංචියට ආගමික සම්ප්‍රදය තුළ මෙම සංකේතය ලැබී ඇත.



කාලය හා ස්ථානය : ක්‍රි.ව. 80-90 සිරියා පලස්තීනයේ දී

ශුභාරංචිය සඳහා භාවිත
වන වෙනත් නම් : ශුද්ධ වූ සභාවේ ශුභාරංචිය, දේව රාජ්‍යයේ ශුභාරංචිය

ශුභාරංචියේ පරමාර්ථය : ජේසුස් වහන්සේ නව මෝසෙස් තුමා හා නව මෙසියානික ගුරුවරයා බව පෙන්වීම

මතෙව් අපෝස්තුලුතුමාගේ පියා අල්පේවුස් ය. කැඳවීමට පෙර එතුමා අයකැමියෙක් විය. ජුදා කිතුනුවන්ට ශුභාරංචිය ලියූ එතුමා අවධාරණය කරනුයේ ජුදෙව්වරුන් බලාපොරොත්තු වූ මෙසියස් වහන්සේ ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ බව ය. පුරාණ ගිවිසුමේ මෝසෙස් තුමා මෙන් නව ගිවිසුමේ නීති දායකයාණන් ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ බව පෙන්වා දෙයි. අපි ද දේව රාජ්‍යයේ වටිනාකම් හඳුනා ගනිමින් ප්‍රේමයේ, සමාව දීමේ හා සාධාරණත්වයේ සමාජයක් ගොඩනැගීමට දායක විය යුතු වෙමු.

## ලූක් ශුභාරංචිය



කර්තෘ : ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා

සංකේතය :ගවයා
ලූක් ශුභාරංචිය ආරම්භ කරන්නේ සෙකරියස් නම් පූජකතුමා යාග ඔප්පු කිරීමට සූදානම් ව සිටින විට වූ සිද්ධියකිනි. එකල ගවයා යාගික පඬුරක් විය. එය සංකේතවත් කරමින් ආගමික සම්ප්‍රදාය තුළ මෙම සංකේතය යොදා ඇත.

කාලය හා ස්ථානය : ක්‍රි.ව. 80-85 සිරියාවේ අන්තියෝකියේ

ශුභාරංචිය සඳහා භාවිත
වන වෙනත් නම් : දිළින්දන්ගේ ශුභාරංචිය, අන්‍ය ජාතීන්ගේ ශුභාරංචිය, දයාවේ ශුභාරංචිය, යාච්ඤාවේ ශුභාරංචිය, කාන්තාවන්ගේ ශුභාරංචිය

ශුභාරංචියේ පරමාර්ථය :ජේසුස් වහන්සේ ජුදා ජාතිකයන්ගේ පමණක් නොව මුළු ලෝකවාසීන්ගේ ම ගැලවුම්කරුවාණන් බව සනාථ කිරීමට

ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ මුළු විශ්වයෙහි ම ගැලවුම්කරුවාණන් බව ප්‍රකාශ කිරීමට මෙම අන්‍ය ජාතික ඉතිහාසඥයා උත්සාහ දරයි. එතුමා වෛද්‍යවරයකු මෙන් ම චිත්‍ර ශිල්පියෙකි. කාන්තාවන්, දිළිඳුන්, ධීවරයන් හා සමාජයේ කොන්කරනු ලැබූවන් කෙරෙහි දක් වූ ක්‍රිස්තු අනුකම්පාව ඉස්මතු කර පෙන් වූ ලේඛකයෙකි. ශුභාරංචියට අමතර ව අපෝස්තුලුවරුන්ගේ ක්‍රියා

පොත ද මෙතුමා විසින් ලියා ඇත. අපෝස්තුලුවරුන්ගේ ක්‍රියා පොත ලූක් ශුභාරංචියෙහි දෙවන කොටස ලෙස සැලකෙයි. ජේසුස් වහන්සේ සමාජයේ අසරණවූවන් සඳහා කටයුතු කළ බව එතුමා ශුභාරංචිය තුළ ඉස්මතු කරයි. එබැවින් අප ද අසරණයන්ට පිහිට විය යුතු යි. යාච්ඤාවෙන් දෙවිඳුන් අත්දකින්නටත් එතුමා අපට ආරාධනා කරයි.

**ජොහන් ශුභාරංචිය**

කර්තෘ : ශුද්ධ වූ ජොහන් අපෝස්තුලුතුමා

සංකේතය : රාජාලියා

ඉතා ගැඹුරු දේවධාර්මික සංකල්ප මෙම සුපුවතේ ඇත. ඈත අහසේ පියාසර කරන පක්ෂියකු ලෙස රාජාලියා දැක්විය හැකි ය. ඒ හේතුවෙන් ආගමික සම්ප්‍රදාය තුළ මෙම සංකේතය යොදා ඇත.




කාලය හා ස්ථානය : ක්‍රි.ව. 90-100 එපීසියේ

ශුභාරංචිය සඳහා භාවිත වන වෙනත් නමකි : ආධ්‍යාත්මික ශුභාරංචිය

ශුභාරංචියේ පරමාර්ථය : විශ්වාසය ඇති කරලීමට

ජොහන් හා ඔහුගේ සහෝදර මහා ජාකොබ් තුමන්ලා ජේසුස් වහන්සේ තෝරාගත් පළමු අපෝස්තුලුවරුන් අතර වූහ. ධීවරයන් වූ මොවුහු සෙබදීගේ හා සලෝමිගේ පුත්‍රයෝ වූහ. අන් ශුභාරංචිවලට වඩා වෙනස් ස්වරූපයකට සිය ග්‍රන්ථය ඉදිරිපත් කරන ජොහන් තුමා ජේසුස් වහන්සේ දෙවියන් වහන්සේගේ පුත්‍රයාණන් බවත්, උන්වහන්සේ අදහා ගැනීමෙන් සදාතන ජීවිතය ලැබෙන බවත් තහවුරු කරයි. ජේසුස් වහන්සේගේ ඉගැන්වීමට හා බලවත් ක්‍රියාවලට වඩා උන්වහන්සේගේ දේවත්වය හෙළි කිරීමට ප්‍රයත්න දරා ඇත. ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ දේව පුත්‍රයාණන් බව විශ්වාස කර සදාකාල ජීවිතය හිමිකර ගැනීමට කටයුතු කළ යුතු වෙමු.

ශුභාරංචි හතරෙහි අඩංගු ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ පණිවිඩය අනුව ජීවත් වීම

තුළින් අපට සදතන ජීවිතය හෙවත් දේව රාජ්‍යය ළඟා කර ගත හැකි ය. ශුභාරංචි අධ්‍යයනය කර දේව රාජ්‍යය කරා අපි ළඟා විය යුතු වෙමු. අපගේ ජීවිත ශුභාරංචියක් කර ගෙන අන් අයගේ ප්‍රීතියට සතුටට හා සැනසීමට හේතුවක් විය යුතු ය.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| ශුභාරංචිය | සංකේතය | ලියවුණු කාලය | වෙනත් නම් | පරමාර්ථය |
|---|---|---|---|---|
| මාක් | | | | |
| මතෙව් | | | | |
| ලූක් | | | | |
| ජොහන් | | | | |



**ජීවිතයට බිඳක්**

- *අභියෝග හමුවේ විශ්වාසයට සාක්ෂි දරමු.*
- *අපේ ජීවිතය අන් අයගේ ප්‍රීතියට හේතුවක් කර ගනිමු.*

# 5 මැවීම

රෙබෙකා : අම්මේ, මගේ රෝස පැළේ ලස්සන මලක් පිපිලා.

අම්මා : බලන්න, අපේ වත්ත ම මල්වලින් පිරිලා. කුරුල්ලන්ගේ මිහිරි හඬ, ලස්සන පාට පාට සමනලුන්, අද කොච්චර ලස්සන දවසක් ද?

රෙබෙකා : අයියේ, ඇත්තට ම කොහොමද මේ ලස්සන විශ්වය ආරම්භ වුණේ? මේ ලස්සන, ක්‍රමානුකූල පැවැත්ම ඇති කළේ කවුද?

රෝයි : ලෝකයේ ආරම්භය හා පැවැත්ම පිළිබඳ ව විවිධ මත නැත්නම් න්‍යායයන් තියෙනවා.

රෙබෙකා : ඒ මොනවාද?

රෝයි : ප්‍රසාරණය වීමේ න්‍යාය, බිග් බෑන්ග් න්‍යාය, ලාප්ලාස්ගේ නිහාරික කල්පිතය.

නයෝමි : අයියේ, මේ න්‍යායන් සත්‍ය ද?

රෝයි : ඒවායේ සත්‍ය අසත්‍යතාව තව ම විද්‍යාවෙන් ඔප්පු කරලා නැහැ.

නයෝමි : ඔප්පු උනොත් මැවීමේ කථා අසත්‍ය වෙනවා ද?

රෝයි : කොහෙත්ම නෑ.

නයෝමි : ඒ ඇයි?

රෝයි : එතකොට ඒවායින් කියවෙන්නේ දෙවියන් වහන්සේ ලෝකය මැවූ ආකාරය යි. ශුද්ධ බයිබලයෙහි කියන්නේ දෙවියන් වහන්සේ ලෝකය මැවූ ආකාරය නෙවෙයි, දෙවියන් වහන්සේ ලෝකය මැවූ බව යි. මිනිසාට බුද්ධියක් දී තියෙන්නේ ඒ ගැන සොයා බලන්නට. ඒ සඳහා විද්‍යාව උදව් වෙනවා. ශුද්ධ බයිබලයේ කථාවලින් පෙන්වා දෙන්නේ දෙවියන් වහන්සේ ලෝකයේ මැවුම්කරුවාණන් කියලා.



5.1 රූපය - පරිසරය

**ප්‍රාග් ඉතිහාසය (උත්පත්ති 1-11)**

උත්පත්ති පොතේ පළමු පරිච්ඡේදයේ සිට එකළොස්වන පරිච්ඡේදය දක්වා කොටස ප්‍රාග් ඉතිහාසය ලෙස හැඳින්වේ. ප්‍රාග් ඉතිහාසය යනු ඉතිහාසයට පෙර යන්න යි. ඉතිහාසයට පෙර යුගය අධ්‍යනයේ දී ඓතිහාසික කරුණු ගවේෂණය කළ නොහැකි ය.

විශ්වයේ හා මිනිසාගේ ආරම්භය දෙවියන් වහන්සේගෙන් ම වූ බව ප්‍රාග් ඉතිහාසය තුළ ඇති උපමා කථා ඇසුරින් ඉදිරිපත් කරන බයිබල් කතුවරයා එහි දී බලාපොරොත්තු වන්නේ යම් ධාර්මික පණිවිඩයක් දීම මිස විශ්වය හා මිනිසා ඇති වූ ආකාරය පිළිබඳ ව ඉගැන්වීම නොවේ. එසේ නම් ප්‍රාග් ඉතිහාසය තුළ ඇති කතාන්දරවලින් උගත හැක්කේ දේවධාර්මික පණිවිඩ මිස විද්‍යාත්මක හෝ ඓතිහාසික සත්‍යතා නොවේ. ඒවා ඉදිරිපත් කරන ප්‍රධාන දේවධාර්මික පණිවිඩය නම්, දෙවියන් වහන්සේ ලෝකයේ මැවුම්කරුවාණන් බව ය.

උත්පත්ති පොතේ මැවීම පිළිබඳ කථා දෙකක් අන්තර්ගත වේ.

1. මැවීම පිළිබඳ පළමු කථාව (උත්පත්ති 1:1-2:4අ)
2. මැවීම පිළිබඳ දෙවන කථාව (උත්පත්ති 2:4ආ-25)

## මැවීම පිළිබඳ පළමු කථාව

මෙම කථා පුවත පූජක සම්ප්‍රදායයේ සම්පාදනයකි. ජනවන්දනාත්මක රාමුවක් තුළ දේවධාර්මික අර්ථයකින් මැවිල්ල දින හතකට සීමා කර ඇත. මෙහි දී කතුවරයාගේ අරමුණු වන්නේ සබත් දිනයේ වැදගත්කම ඉස්මතු කිරීම යි. මෙයින් ගෙනෙන දේව ධාර්මික පණිවිඩය වන්නේ, දෙවියන් වහන්සේ දින හයක් තුළ ලෝකය මවා සත්වන දින නිවාඩු ගත්තා සේ අප ද එදින දෙවියන් වහන්සේ වෙනුවෙන් ශුද්ධ ලෙස ගත කළ යුතු බව ය. දෙවියන් වහන්සේ සිය ස්වරූපයට හා සමානකමට මිනිසා මවා ඇත. වෙනත් කිසිදු මැවිල්ලක් එලෙස මවා නැත. එබැවින් ඔහු අන් සියලු මැවිලිවලට වඩා උතුම් වේ.

මෙම උතුම්කම විද්‍යාමාන වන කරුණු තුනක් පහත දැක්වේ;

1. බුද්ධිය
2. නිදහස් කැමැත්ත
3. අමරණීය ආත්මය

මිනිසා අන් මැවිලිවලට වඩා උතුම් නම් ඔහුගේ බුද්ධිය හා නිදහස් කැමැත්ත යොදා ගත යුතු වන්නේ යහපත කිරීමට ය. එවිට අමරණීය ආත්මයක් ඇති ඔහුට අමරණීය ජීවිතයකට ඇතුළු වීමට හැකි වනු ඇත.

## මැවීම පිළිබඳ දෙවන කථාව

මෙම කථා පුවත යාවේ සම්ප්‍රදායයේ සම්පාදනයකි. මැවිලි අතර උසස් ම මැවිල්ල මිනිසා ය. මිනිසාට පමණක් ජීවන හුස්ම දානය කර ඇත. දෙවියන් වහන්සේ හා මිනිසා අතර ඇති විශේෂ සම්බන්ධතාව මින් පෙන්නුම් කරයි.

ස්ත්‍රිය මවනුයේ පුරුෂයාගේ ඉල ඇටයකිනි. හදවතට සමීප ඉල ඇටයකින් මැවීමෙන් ස්ත්‍රිය පුරුෂයාගේ වහලියක් හෝ පාලිකාවක් හෝ නොව ඔහුට සහායවන්නියකි. ඔවුන් අතර සම්බන්ධතාව ප්‍රේමය මත පදනම් වේ. තව ද ස්ත්‍රිය පුරුෂයාගෙන් ලද කොටසක් නිසා ඇය නොමැති ව පුරුෂයා ද ඔහු නොමැති ව ස්ත්‍රිය ද අසම්පූර්ණ ය. ඔවුන් දෙදෙනාට සම මානව ගරුත්වයක් සතුය. මෙම පූර්ණත්වය තුළ සැමියා හා බිරිඳ එකිනෙකාට ගෞරවයෙන් හා ප්‍රේමයෙන් තම විවාහ ජීවිතය ගත කිරීමට වගබලා ගත යුතු ය. තව ද මැවිලි අතර උතුම් ම මැවිල්ල වූ මිනිසා එම ගරුත්වය රැකෙන පරිදි ස්ත්‍රී පුරුෂ වෙනස්කම්වලට ගරුකරමින් ජීවත්වීමට මෙමගින් ආරාධනා කරනු ලබයි.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. මැවීම පිළිබඳ පළමු කථාව අනුව මිනිසාගේ උතුම්කම පෙන්නුම් කරන ලක්ෂණයක් ලියන්න.
2. එම ලක්ෂණය විද්‍යාමාන වන කරුණු **තුන** ලියන්න.
3. මැවීමේ දෙවන කථාව අනුව මිනිසාගේ උතුම්කම පෙන්නුම් කරන ලක්ෂණය ලියන්න.
4. මිනිසාගේ උතුම්කම රැකගැනීමට ඔබ කළ යුතු කාර්යයන් **පහක්** පෙළ ගස්වන්න.

**ජීවිතයට බිඳක්**

- *දෙවියන් වහන්සේ විශ්වයේ මැවුම්කරුවාණන් බව පිළිගනිමු.*
- *දේව ස්වරූපයට මවා ඇති අපි එම අභිමානය රැකෙන ලෙස ජීවත් වෙමු.*
- *ස්ත්‍රී පුරුෂ වෙනස්කම්වලට ගරු කරමින් සහයෝගයෙන් ජීවත් වෙමු.*

# 6 මිනිසා පාපයට වැටීම





6.1 රූපය - පැණි රස ආහාර හා මාංශමය ආහාර

ඉහත රූපවල දැක්වෙන ආහාර දෙස බලන්න. ඒවා හඳුනා ගන්න. කේක්, අයිස්ක්‍රීම්, චොක්ලට්, මස් වර්ග යනාදිය ඒ අතර වේ. එම ආහාර කෙතරම් රසවත් ද? කෙතරම් ගුණ දායක ද? එහෙත් කේක්, අයිස් ක්‍රීම් වැනි පැණි රස කෑම දියවැඩියා රෝගියකුට කෙතරම් අගුණ ද? හරක් මස්, ඌරු මස්, සොසේජස් වැනි ආහාර හෘද රෝගියෙකුට කෙතරම් අගුණ ද? එම රෝගීන්ගේ රෝගී තත්ත්ව එම ආහාර අනුභවය තව දුරටත් උත්සන්න කරයි. මරණය තවත් කඩිනම් කරයි.

මෙම ආහාර දකින විට අප තුළ හා එම රෝගීන් තුළ එම ආහාරවලට රුචියක් ඇති වේ. රුචිය යහපත් හෝ අයහපත් නොවේ. යහපත් හෝ අයහපත් වන්නේ, රුචිය පදනම් කර ගෙන අප ගන්නා තීරණ වේ. ඉහත රෝගීන් රුචිය මත කටයුතු කළහොත් එම රෝගීන්ගේ රෝගී තත්ත්ව තවත් භයානක වේ.

උත්පත්ති පොතේ තුන්වන පරිච්ඡේදයේ දැක්වෙන සර්පයාගෙන් සංකේතවත් කරන්නේ මිනිසා තුළ ඇති රුචිය යි. සර්පයා ස්ත්‍රියගේ රුචිය වැඩි කරන ආකාරය උත්පත්ති 3:1-6 පෙන්නුම් කරයි.

සර්පයා : උයනේ කිසි ම ගහක ගෙඩි කන්නට එපා කියා දෙවියන් වහන්සේ කළ තහනම ඇත්ත ද?

ස්ත්‍රිය : උයනේ ඕනෑ ම ගහක ගෙඩි කන්නට අපට අවසර ඇත. එහෙත්, උයන මැද තිබෙන ගහේ ගෙඩි කන්නටත්, ඒවාට අත ගසන්නටත්, දෙවියන් වහන්සේ අපට තහනම් කර ඇත. එසේ කළොත් අප මැරෙනවා ම ය.

සර්පයා : සැබවින් ම ඔබ මැරෙන්නේ නැත. ඔබ ඒ ගසේ ගෙඩි කන දවසේ දී ඔබේ ඇස් පෑදී, දෙවියන් හා සමාන වී, ඔබත් හොඳ.නරක අවබෝධ කරගන්නා බව දෙවියන් වහන්සේ දන්නා බැවින් එසේ වදාළ සේක.

ස්ත්‍රිය ද ගස පෙනුමට කෙතරම් රමණීය ද ඵල කෙතරම් ප්‍රණීත ද නුවණ වැඩුමට කෙතරම් කදිම ද කියා දුටු විට එයින් ගෙඩි කිහිපයක් කඩා කැවා ය. තමා සමග සිටි සිය සැමියාට ද ඉන් සමහරක් දුන් විට ඔහු ද කැවේ ය.

(උත්පත්ති 3:6)

ඉහත ශුද්ධ ලියවිලි පාඨයෙහි ස්ත්‍රියගේ රුචිය කථා කළ ආකාරය පහත යෙදුම් තුළින් ඉස්මතු කරයි:

- ගස කෙතරම් රමණීය ද - උත්පත්ති 3:6
- ඵල කෙතරම් ප්‍රණීත ද - උත්පත්ති 3:6
- නුවණ වැඩුමට කෙතරම් කදිම ද - උත්පත්ති 3:6

ස්ත්‍රිය විසින් හොඳ නරක අවබෝධ කර ගැනීමේ ගසින්, ඵල කඩා කෑමට පෙර ඵලවල ප්‍රණීත බව හා නුවණ වැඩුමට යෝග්‍ය බව තීරණය කර ඇත. රුචියට වහල් වී ඇය වැරදි තීරණයක් ගත්තා ය. මෙයින් අපට පණිවිඩ කිහිපයක් ලැබේ:

- ⋆ රුචියට වහල් වී වැරදි තීරණ ගැනීම නුසුදුසු ය.
- ⋆ අප තීරණ ගැනීමේ දී හෘද සාක්ෂියට සවන් දී එයට අවනත විය යුතු ය.
- ⋆ දෙවියන්වහන්සේගේ අභිමතයට පූර්ණ නිදහසින් අවනත විය යුතුය.

දෙවියන් වහන්සේ ආදරණීය පියෙකි. එම නිසා උන්වහන්සේ තම දරුවන්ට නිවැරදි මඟ යන්නට අවවාද දෙන සේක. ආදම් සහ ඒවට දුන් අවවාදය එයට උදාහරණයකි:

හොඳ-නරක අවබෝධ කිරීමේ ගසින් පමණක් නොකෑ යුතු ය; නුඹ යම් දවසක ඒ ගසින් කන්නෙහි ද ඒ දවසෙහි මරණය නුඹට ඒකාන්ත ය.”

(උත්පත්ති 2:17)

කායින්ට දුන් අවවාදය ඒ පිළිබඳ තවත් නිදසුනකි:

නුඹ මෙතරම් කිපී, දුර්මුඛ වී සිටින්නේ මන් ද? නුඹ යහපත කරන්නෙහි නම් නුඹ පිළිගනු ලබන්නෙහි ය. නුඹ අයහපත කරන්නෙහි නම් පාපය රකුසකු සේ නුඹේ දොරකඩ ලැග සිටින්නේ ය. ඌ නුඹ මැඩලීමට බලාගෙන සිටියි; එහෙත්, නුඹට ඌ දමනය කළ හැකි ය.

(උත්පත්ති 4:6-7)

ආදම් හා ඒව රුචියට වහල් වී හොඳ නරක අවබෝධ කර ගැනීමේ හෙවත් තහනම් ගහෙන් ගෙඩි අනුභව කළහ. ඊර්ෂ්‍යාවෙන් පිරි කායින් සහෝදර ප්‍රේමයට පිටුපා යමින් තම සහෝදරයාව මරා දැමුවේ ය. අවවාදයට පිටු පා වරදට වැටුණු ආදිමව්පියන්ගෙනුත් කායින්ගෙනුත් දෙවියන් වහන්සේ ප්‍රශ්න කළ සේක. එම ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු දීමේ දී වරද අනුන් මත පැටවීමෙන් පාපයේ අනිටු විපාක පැහැදිලි වන්නේය.

| ආදම් සහ හා ඒවගෙන් (උත්පත්ති 3:11-19) | කායින්ගෙන් (උත්පත්ති 4:9) |
| --- | --- |
| • ආදම්ගෙන් ප්‍රශ්න කිරීම:<br>“නුඹ නග්න බව කීවේ කවරෙක් ද? මා නුඹට තහනම් කළ ගසින් නුඹ ගෙඩි කෑවෙහි ද?<br>**ආදම්:** “ඔබ මට සහකාරිය වශයෙන් දුන් ස්ත්‍රිය ඒ ගසේ ගෙඩි කඩා මට දුන්නා ය. මමත් කෑවෙමි.”<br>• ස්ත්‍රියගෙන් ප්‍රශ්න කිරීම:<br>“නුඹ මෙය කළේ මන් ද?”<br>**ස්ත්‍රිය:** “සර්පයා මා රැවටී ය. මමත් කෑවෙමි.” | • කායින්ගෙන් ප්‍රශ්න කිරීම:<br>“නුඹේ සහෝදර ආබෙල් කොහේ ද?”<br>**කායින්:** “මම නොදනිමි. මම මාගේ සහෝදරයාගේ භාරකරු ද?” |

වරදට වැටුණු මිනිසාට දෙවියන් වහන්සේ දඬුවම් කළ සේක.







- “පොළොවට සාප වේවා!”
- “දිවි ඇති තාක් නුඹ වෙහෙස මහන්සි වී එයින් ආහාර ලබා ගන්නෙහි ය.”
- “පොළොවේ නුඹට කටු පඳුරු ද වල් පැළෑටි ද උපදින්නේ ය.”
- “නුඹට වනයේ පලා කන්නට සිදුවන්නේ ය.”
- දූවිල්ලෙන් වූ නුඹ දූවිල්ලට ම යන්නෙහි ය.”




- "මින් මතු ඔබ පොළෝ තලය මත සාප ලද්දෙක් වේවා!"
- "පොළොවෙන් නුඹ නෙරපා දමනු ඇත."
- "මෙතැන් සිට නුඹ වගා කරන විට, එය නුඹට ඵලදාව නොදෙන්නේ ය."
- "නුඹ ගෙයක් දොරක් නැති මිහි පිට ඉබාගාතේ යන මිනිහෙක් වන්නෙහි ය."

දෙවියන් වහන්සේ ආදිමව්පියන්ට හා කායින්ට දඬුවම් කළේ වෛරයෙන් නොව ප්‍රේමයෙනි. වරදක් කළ විට දඬුවම් දෙන දෙමව්පියන් මෙනි. දෙමව්පියන් අපට දඬුවම් කළ ද ඔවුහු අපට ප්‍රේම කරති; සමාව දෙති. එලෙස ම දෙවියන් වහන්සේගේ ප්‍රේමය හා කරුණාව පහත පොරොන්දුවලින් පෙන්නුම් කරයි.

> තා සහ ස්ත්‍රිය අතර ද තගේ වංශය හා ඇගේ වංශය අතර ද බද්ධ වෛරය තබන්නෙමි. ඔහු තගේ හිස පොඩි කරන්නේ ය. තෝ ද ඔහුගේ විලුඹ දෂ්ට කරන්නෙහි ය.
>
> (උත්පත්ති 3:15)

මෙම පොරොන්දුව මගින් දෙවියන් වහන්සේ ආදම් සහ ඒවට ගැලවීම පිළිබඳ බලාපොරොත්තුවක් දෙන සේක. ගැලවුම්කරුවකු එවීමට පොරොන්දු වන සේක.

> දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ හම් වස්ත්‍ර සාද ආදම්ට සහ ඔහුගේ භාර්යාවට හැඳවූ සේක.
>
> (උත්පත්ති 3:21)

අත්තික්කා කොළ අතු ඇඳ සිටි මිනිසාට හම් වස්ත්‍ර සාද දීමෙන් ද පෙන්නුම් කරන්නේ දෙවියන් වහන්සේගේ කරුණාව, ආදරය හා රැකවරණය යි. පව්කරුවා කෙරෙහි ද උන්වහන්සේගේ රැකවරණය සහ අවධානය යොමු වී තිබෙන බව මින් පැහැදිලි වේ. පව් කළ කායින්ට ද එලෙස ම කරුණාව දැක්වූ සේක:

එසේ නොවනු ඇත. යම් කෙනෙක් කායින් මැරුවොත් ඔහුගෙන් එමෙන් සත් වරක් දරුණු ලෙස පළිගනු ලබන්නේ ය.
(උත්පත්ති 4:15)

වරදකරුවාගේ වුව ද ජීවිතයේ අයිතිය දෙවිඳුන් සතු වන බව අපට මතක් කර දෙයි. අපට ද නිවැරදි මඟ යාමට අවවාද කරන මාර්ග රාශියක් ඇත. ඉන් කිහිපයක් නම්;

- ★ හෘද සාක්ෂිය
- ★ දෙමව්පියන් හා වැඩිහිටියන්
- ★ ගුරුවරුන්
- ★ ආගමික නායකයින්

ඔබත් ඔබට නිවැරදි මඟ පෙන්වමින් අවවාද දෙන අයට සවන් දී කීකරු වී දේව ආශිර්වාද ලබන්නට සිතට ගන්න.

### නෝවා

ආදිමව්පියන්ගේ සිට මෙලොව පාපය වර්ධනය විය. නෝවාගේ කාලය වන විට එය උච්චස්ථානය කරා පැමිණ තිබිණි. ඒ පිළිබඳ ව ශුද්ධ බයිබල් කතුවරයා මෙසේ කියයිඃ

මිහිපිට මිනිසාගේ දැඩි දුෂ්ටකම හා මිනිසා නිතර ම නපුරු සිතුවිල්ලෙන් කල් යවන බව සමිඳාණන් වහන්සේ දුටු විට මිහිපිට මිනිසා මැවීම ගැන උන් වහන්සේ ශෝක වූ සේක; උන් වහන්සේගේ හදවත සොවින් පෙළුණි. එබැවින් උන්වහන්සේ, මා විසින් මවන ලද මිනිසා මම මිහිපිටින් වනසාලමි. අහස යට සියලු සත්ත්වයන් වනසාලන පිණිස මම පොළෝ තලය මත ජලගැල්මක් පමුණුවන්නෙමි. එවිට පොළොව පිට ඇති සියලු දේ වැනසී යන්නේ ය”යි වදාළ සේක.
(උත්පත්ති 6:5-7, 6:17)

මෙලොව පාපය වර්ධනය වීම නිසා දෙවියන් වහන්සේ විසින් මිනිසා මිහිපිටින් ඉවත් කිරීමට තීරණය කර ඇති බව ශුද්ධ බයිබල් කතුවරයා කියයි. කෙසේ වෙතත් මෙහි දී ශුද්ධ බයිබල් කතුවරයා පෙන්වා දීමට උත්සාහ කරන්නේ දෙවියන් වහන්සේ ජලගැල්මකින් මිනිසා මරණයට පත් කිරීම නොව මිනිසා විසින් මෙලොව වර්ධනය කළ පාපය ඉවත් කර නව ලොවක ආරම්භයක් ඇති කිරීමට සූදනම් වන බව ය. එම නව මැවිල්ලේ ආරම්භකයා නෝවා ය. නෝවා මෙම කැඳවීම ලැබීමට හේතු වූ ප්‍රධාන කරුණු මෙසේ දැක්විය හැකි ය (උත්පත්ති 6:9)ඃ

- ඔහු සත්ගුණවත් මිනිසෙකි.
- ඔහුගේ පරම්පරාවේ නිදොස් මිනිසා ඔහු විය.
- ඔහු දෙවියන් වහන්සේ සමග සුහදතාවයෙන් හැසුරුණේ ය.

නෝවාගේ ධර්මිෂ්ඨකම ඔහුගේ පවුලේ සැම දෙනා මහා විනාශයකින් ගැලවීමට හේතුවක් විය. ඔබ එකිනෙකාගේ ධර්මිෂ්ඨ බව හා යහපත් බව;

- පෞද්ගලික ව ඔබටත්
- ඔබගේ පවුලේ අයටත්
- අප මව්බිමටත් බලපාන්නක් වන බව සිතට ගන්න.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. රූචිය තුළ වැරදි මගට යොමු වූ ඔබගේ මිතුරකුට දෙන මඟ පෙන්වීම් **පහක්** ලියන්න.
2. නව යොවුන් වියේ පසු වන ඔබ රුචිකත්වය දක්වනු ලබන දෑ සමහරක් පහත දැක්වේ. ඒවායින් ඔබට සිදුවන යහපත හා අයහපත වගුවෙහි සටහන් කරන්න.

| | රුචිකත්වය | යහපත | අයහපත |
|---|---|---|---|
| 1 | පරිගණකය | | |
| 2 | අන්තර්ජාලය | | |
| 3 | ජංගම දුරකතනය | | |
| 4 | මුහුණුපොත | | |
| 5 | විලාසිතා | | |

3. නෝවා මෙන් ධර්මිෂ්ඨ ජීවිතයක් ගත කරනු සඳහා ඔබගේ ජීවිතයට එකතු කර ගත යුතු ගුණාංග **පහක්** ලියන්න.
4. අද සමාජය තුළ පාපය ක්‍රමක්‍රමයෙන් වර්ධනය වන බව දැක්වීමට උදාහරණ පහක් ලියා, ඒවා තුරන් කිරීමට ඔබ කරනු ලබන යෝජනා **පහක්** ලියන්න.



# 7 නික්මයාම




දෙවියන් වහන්සේ ආබ්‍රහම් තුමා කැඳවූ අවස්ථාවේ "මම නුඹ මඟින් විශාල ජාතියක් ඇති කරන්නෙමි" (උත්පත්ති 12:2) යනුවෙන් පොරොන්දු වූ සේක. එම පොරොන්දුව ඉටු කරමින් එතුමාගේ පවුල විශාල ජාතියක් ලෙස වර්ධනය කළ සේක. එසේ වර්ධනය වූ විශාල ජාතිය මිසරයෙහි සිටියෝ ය. එලෙසම උන්වහන්සේ ඔහුට හා ජනතාවට දේශයක් ද පොරොන්දු වූ සේක. "මේ දේශය නුඹේ පෙළපතට දෙන්නෙමි" (උත්පත්ති 12:7).

> ජෝසෙප් එවකට මිසරයෙහි සිටියේ ය. කලකට පසු ජෝසෙප් ද ඔහුගේ සහෝදරයෝ සියලු දෙන ද ඒ මුළු පරපුර ද මළහ. එහෙත් ඉශ්‍රායෙල් ජනයා සමෘද්ධ වී, බොහෝ සේ වර්ධනය වී, ගණනින් ද වැඩි වී අතිශයින් බලවත් වූයෙන්, ඔවුන්ගෙන් රට පිරී ගියේ ය.
>
> (නික්මයාම 1:5-6)

මෙලෙස ආබ්‍රහම් තුමාගේ පෙළපත මිසරයෙහි දී වර්ධනය වුයේ මිසර රජවරුන්ගේ අනුග්‍රහය මත ය. එහෙත් පසු කලක දී මෙසේ සිදුවිය.

> එකල ජෝසෙප් ගැන කිසිවක් නොදත් අලුත් රජෙක් සිංහාසනාරූඪ විය.
>
> (නික්මයාම 1:8)

"ජෝසෙප් ගැන කිසිවක් නොදත් රජතුමා" යන්නෙහි අර්ථය වන්නේ, ජෝසෙප් මිසරයට කළ මහඟු සේවාව පිළිබඳ ව නව රජතුමා කිසිවක් නොදත් බව ය. එබැවින් ඉශ්‍රායෙල් ජනතාවගේ වර්ධනය මර්දනය කිරීමට මිසරයේ රජතුමා පියවර තුනක් අනුගමනය කළේ ය:

1. බරවැඩ ගැනීම

   පීතොම් සහ රමසෙස් යන ගබඩා නගර ගොඩනැඟීම, කුඹල් කර්මාන්තය, ගඩොල් කර්මාන්තය, කෙත්වල විවිධ කෘෂි කර්මාන්තවල යෙදවීම (නික්මයාම 1:11,14)

2. උපදින විට ම පිරිමි දරුවන් මරා දැමීම

   හෙබ්‍රෙව් වින්නඹුවන්ට රජතුමා අණකරන ලද්දේ හෙබ්‍රෙව් ස්ත්‍රීන් දරුවන් බිහිකරන විට උපදින දරුවා පුතෙක් නම් මරා දමන ලෙසට ය (නික්මයාම 1:16).

3. පිරිමි දරුවන් නයිල් ගඟට විසි කිරීමට අණ දීම (නික්මයාම 1:22).

මෙවැනි පසුබිමක් තුළ මෝසෙස් තුමා උපත ලැබුවේ ය.

දරුවා රුවැති බව දුටු ඈ (මෝසෙස් තුමාගේ මව), තෙමසක් ඔහු සඟවා තැබුවා ය. ඔහු තවත් සඟවා තබා ගැනීමට නොහැකි වූ කල, ඈ පන් පෙට්ටියක් ගෙන, එය පිට කීල් හා මැලියම් තවරා, දරුවා එහි බහා, ගං ඉවුරේ බට ගස් අතර එය තැබුවා ය. එවිට ගඟේ ස්නානය කරනු පිණිස පාරාවෝගේ දූ කුමරිය පැමිණියා ය. ඈ බට ගස් අතර වූ පෙට්ටිය දැක, සේවිකාවක යවා එය ගෙන්වාගෙන, ඇරිය විට එහි දරුවකු දුටුවා ය. ඔහු ඇයට පුතෙකු සේ විය.

(නික්මයාම 2:1-10)

මෙලෙසින් රජ මැඳුරට යාමට මෝසෙස් තුමාට මග පාද දුන් දෙවියන් වහන්සේ රජ දරුවකු ලබන සියලු පහසුකම් යටතේ ශිල්ප ශාස්ත්‍ර හැදෑරීමට ද නායකයකු ලෙස කටයුතු කිරීමට ඇවැසි පුහුණුව ද ලබා දුන් සේක. මෙලෙස ඔහු සූදානම් කළ දෙවියන් වහන්සේ නොදැවෙන කටු පඳුර තුළින් දර්ශනය වෙමින් මෝසෙස් තුමාට තමන් වහන්සේ කවුරුන් ද යන්න හඳුන්වා දුන් සේක.

නුඹේ පියාගේ දෙවියන් වහන්සේ මම ය. ආබ්‍රහම්ගේ දෙවියන් වහන්සේ ද ඊසාක්ගේ දෙවියන් වහන්සේ ද ජාකොබ්ගේ දෙවියන් වහන්සේ ද මම ය.

(නික්මයාම 3:6)



7.1 රූපය - දෙවියන් වහන්සේ මෝසෙස් තුමා කැඳවීම

දෙවියන් වහන්සේ මෝසෙස් තුමාට දුන් කැඳවීම වන්නේ ඉශ්‍රායෙල් ජනතාව මිසරයේ වහල්කමින් මුදවා ගෙන පොරොන්දු දේශය කරා රැගෙන යාම යි.

> මිසර ජාතීන්ගේ අතින් ඔවුන් මුද, ඒ රටින් ඔවුන් පිට කරවා, සාරවත් විශාල දේශයකට, කිරෙන් හා මී පැණියෙන් ඉතිරෙන දේශයකට, ඔවුන් පමුණුවා ලීම සඳහා මම බැස ආවෙමි.
>
> (නික්මයාම 3:8)

දෙවියන් වහන්සේගෙන් මෝසෙස් තුමා ලද කැඳවීම බාධක හා අභියෝග මැද බාර ගත් එතුමා පාරාවෝ වෙත ගොස් ජනතාව නිදහස් කර ගැනීම සඳහා කරන ලද ඉල්ලීමට පාරාවෝ රජතුමාගේ ප්‍රතිචාරය වූයේ, දේව පණිවිඩය නොපිළිගෙන දෙවිඳුන් රවටමින් තම බලය පෙන්වීම යි. එහෙත් දෙවියන් වහන්සේ මෝසෙස් තුමාට කැඳවීම දුන් අවස්ථාවේ ඔහු දිරිමත් කළ සේකඃ

> මම නුඹ සමග සිටිමි.
>
> (නික්මයාම 3:12)

පාරාවෝ දෙවියන් වහන්සේ රවටමින්, උන්වහන්සේගේ බලපරාක්‍රමය පිළිනොගෙන තම සිත දැඩි කරගනිමින් ක්‍රියා කිරීමේ විපාක නම් ඔහුට සහ මිසර වැසියන්ට වසංගත 10කට මුහුණදීමට සිදු වීම.

**වසංගත දහය**

1 වතුර ලේ වීම
2 මැඩි උවදුර
3 කිනිතුලු උවදුර
4 මැසි උවදුර
5 ගව සම්පත් වැනසීම
6 ගඩු උවදුර
7 ගල් වර්ෂා උවදුර
8 පළගැටි උවදුර
9 ගන'දුරු උවදුර
10 කුලුඳුලන්ගේ මරණය

පීඩා ක්‍රමක්‍රමයෙන් වර්ධනය වෙමින් කුලුඳුලන් මරණයට පත්වීම දක්වා ම පීඩාවන් රාශියකට මුහුණදීමට හේතුව පහත දැක්වෙන ශුද්ධ ලියවිලි පාඨයෙන් පැහැදිලි වේ:


සමිඳාණන් වහන්සේ මෝසෙස් අමතා, "මිසර දේශයේ මාගේ හාස්කම් වැඩිවනු පිණිස පාරාවෝ නුඹට සවන් නොදෙනු ඇතැ"යි වදාළ සේක.

(නික්මයාම 11:9)

කුලුඳුලන්ගේ මරණයෙන් පසු ව පාරාවෝ රජතුමා ඉශ්‍රායෙල් සෙනගට යන්නට අවසර ලබා දුන් නමුත් නැවත තම සිත වෙනස් කරගෙන ඉශ්‍රායෙල් ජනතාව ලුහුබැඳ පැමිණීම නිසා දෙවියන් වහන්සේගේ බලපරාක්‍රමය අතිමහත් බව ඉශ්‍රායෙල් ජනතාවට ප්‍රබල ලෙස අත්දැකීමට හැකි විය. ඔවුන් ලද අත්දැකීම් මෙලෙස දැක්විය හැකි ය. ස්වභාව ධර්මයේ ස්වාමියාණෝ උන්වහන්සේ ය. මුළු විශ්වය ම උන්වහන්සේගේ මැවිලි වේ. මිනිසාට දෙවි සමිඳුන්ගේ ආදරය හා රැකවරණය විදහා පෑමට උන්වහන්සේ ස්වභාව ධර්මය උපයෝගී කර ගන්නා සේක.




එදා දේව ජනතාව වහල් බවින් මුදා පොරොන්දු දේශය කරා ගෙන යාමට මෝසෙස් තුමා තෝරාගත් දෙවියන් වහන්සේ ම බෞතිස්ම ස්නාපනය මගින් දේව දරුවන් වූ අප ව ද විවිධ වහල් තත්ත්වයන්ගෙන් මුදා ගෙන දේව රාජ්‍යය නමැති පොරොන්දු දේශයට ගෙන යාමේ වගකීම ශුද්ධ වූ සභා මාතාවට පැවරූ සේක.

බෞතිස්ම ස්නාපනය ලැබූ අපගේ ද වගකීම වන්නේ අප එකිනෙකා බැඳී සිටින්නා වූ වහල්බැම්වලින් මිදී, අප සොයුරු සොයුරියන් ව ද එම තත්ත්වයන්ගෙන් මුදවා ගෙන ස්වර්ග රාජ්‍යය නමැති පොරොන්දු දේශය කරා රැගෙන යාම යි. එම ගමන සාර්ථක වීමට නම් සමාජය තුළ අපට හමුවන්නන් ද විවිධ වහල් භාවයන්ගෙන් මුදවා ගැනීමට කටයුතු කළ යුතු ය. එය දේව දරුවන් වන අපගේ වගකීම වේ.

අපගේ ජීවිත ගමනේ දී ද ඉශ්‍රායෙල් ජනතාවට රැකවරණය දුන් දෙවියන් වහන්සේ අපට ද දිව්‍ය සංරක්ෂණය තුළ සුරකින බවට හා අපගේ සියලු අවශ්‍යතා සපුරන බවට දැඩි විශ්වාසයක් පැවතිය යුතු ම ය. එම විශ්වාසය ක්‍රියාකාරී විශ්වාසයක් විය යුතු ය. ක්‍රියාකාරී නොවන විශ්වාසය පිළිබඳ ව ජාකොබ් ලිපිය මෙසේ ලියා ඇත.

> මාගේ සහෝදරයෙනි, තමාට ඇදහිල්ල ඇතැයි යමෙකු කීවත් ක්‍රියාවලින් එය ප්‍රකාශ නොවේ නම්, ඉන් වැඩක් ඇද්ද? එවැනි ඇදහිල්ලක් ඔහුට ගැලවීම ගෙන දෙයි ද? ක්‍රියා විරහිත ඇදහිල්ල මළ ඇදහිල්ලකි.
>
> (ජාකොබ් 2:14,17)

**ක්‍රියාකාරකම**

1. අද සමාජයේ ජීවත් වන තරුණ පිරිස් වහල් වී සිටින වහල්භාවයන් **පහක්** නම් කර, ඒවායින් මිදීමට ගත යුතු ක්‍රියාමාර්ග ලියා දක්වන්න.
2. මෝසෙස් තුමා ලැබූ කැඳවීම තුළ, ඔහුට මුහුණදීමට සිදුවූ අභියෝග **පහක්** ලියා දක්වන්න.
4. ඔබගේ ඇදහිල්ල ක්‍රියාකාරී ඇදහිල්ලක් වීමට නම් ඔබ ජීවත් විය යුතු ආකාර උදහරණ **තුනක්** මගින් පැහැදිලි කරන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*සග මග පටු ය කටු සහිත ය — අවහිර ය*
*සග සෙත ලබන්නට ඔබ වෙහෙසිය — යුතු ය*
*මග දුගතිය වෙත යන සුවිසල් — වනු ය*
*මග එම ගෙන එහි යන අය ද — සිටිනු ය*

*(කිතුනු සුභාෂිතය 70වන ගීතය ආචාර්ය දොන් පීටර් පියතුමා)*

# 8 සීනයි ගිවිසුම



8.1 රූපය - මෝසෙස් තුමා දස පනත සමග

පාර්ශවයන් දෙකක් අතර යම් කරුණක් මුල්කර ගනිමින් කොන්දේසි සහිත ව ඇති කර ගන්නාවූ එකඟතාවක් ගිවිසුමක් යනුවෙන් හැඳින්වේ. එවැනි ගිවිසුම් විවිධාකාර ය. දේශපාලන ගිවිසුම්, ආර්ථික ගිවිසුම්, සාම ගිවිසුම්, විවාහ ගිවිසුම් යනාදිය උදහරණ ලෙස දැක්විය හැකි ය.

ශුද්ධ බයිබලය තුළ ද ගිවිසුම් දක්නට ඇත. එම ගිවිසුම් සාමාන්‍ය සමාජය තුළ දක්නට ලැබෙන ගිවිසුම්වලට වඩා බෙහෙවින් වෙනස් ය. එවැනි වෙනස්කම් කිහිපයක් මෙසේ ය:

- ගිවිසුමට මුලපුරන්නේ දෙවියන් වහන්සේ ය.
- එහෙත් දෙවියන් වහන්සේ හා මිනිසා අතර අසීමිත පරතරයක් ඇත.
- දෙවියන් වහන්සේ එම ගිවිසුම් පොරොන්දුවලට පක්ෂපාත වුව ද මිනිසා එම පොරොන්දු බොහෝ විට කඩ කරයි.

එවැනි ගිවිසුම්වලට උදහරණ කිහිපයකි. එනම්;

(1) **දෙවියන් වහන්සේ ආදිමව්පියන් සමග ඇති කරගත් ගිවිසුම**

> තා සහ ස්ත්‍රිය අතර ද, තගේ වංශය හා ඇගේ වංශය අතර ද, බද්ධ වෛරය තබන්නෙමි. ඔහු තගේ හිස පොඩි කරන්නේ ය. තෝ ද ඔහුගේ විලුඹ දෂ්ට කරන්නෙහි ය.
> (උත්පත්ති 3:15)

දෙවියන් වහන්සේ ආදිමව්පියන් සමග ගිවිසුමක් ඇති කර ගැනීමට පසුබිම වූයේ, ආදිමව්පියන් දේව හඬට පිටුපා අකීකරු වීම යි. එම නිසා ඔවුහු දේව සබඳතාව අහිමි කර ගත්තෝ ය. අහිමි කරගත් දේව සබඳතාව යළි ස්ථාපිත කිරීමට ගැලවුම්කරුවකු එවීමට දෙවියන් වහන්සේ ආදිමව්පියන්ට පොරොන්දු වූ සේක. එම පොරොන්දුව ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ තුළ සඵල වූ සේක. උන්වහන්සේ පාපය සංකේතවත් කරන සර්පයාගේ හිස පොඩි කළ සේක.

### (2) දෙවියන් වහන්සේ නෝවා සමග ඇති කරගත් ගිවිසුම

ආදිමව්පියන්ගේ අකීකරුකමින් පාපයට නැඹුරු වූ මිනිසාගේ පාපී බව ක්‍රමක්‍රමයෙන් වර්ධනය විය. එබැවින් ජලගැල්මකින් පාපය මෙලොවින් තුරන් කිරීමට දෙවියන් වහන්සේ කටයුතු කළ සේක. දෙවියන් වහන්සේ ජලගැල්මකින් නැවත පොළෝ තලය විනාශ නොකරන බවට ගිවිසුමකින් පොරොන්දු වූ සේකː



නුඹලා සමග පිහිටුවන ලද ගිවිසුම වනාහි මින්පසු කවදාවත් ජලගැල්මකින් සියලු ජීවමාන සතුන් විනාශ කරනු නොලබන බවත්, මින් පසු කවදාවත් ජල ගැල්මකින් මහ පොළොව වනසනු නොලබන බවත් ය.

(උත්පත්ති 9:11)

එම ගිවිසුමේ බාහිර සලකුණ දේදුන්න යිː



වලාකුළුවල මම මාගේ දේදුන්න තබමිː මා හා ලෝකයා අතර පිහිටුවන ලද ගිවිසුම් ලකුණ එය වන්නේ ය.

(උත්පත්ති 9:13)

### (3) දෙවියන් වහන්සේ ආබ්‍රහම් සමග ඇති කරගත් ගිවිසුම

දෙවියන් වහන්සේ ආබ්‍රහම් තුමා සමග ද ගිවිසුමක් ඇති කරගත් සේක. මෙම ගිවිසුම ආකාර දෙකකින් (සම්ප්‍රදායයන් දෙකකින්) ඉදිරිපත් කර ඇතː

| උත්පත්ති 15:1-21 (J සම්ප්‍රදය) | උත්පත්ති 17:1-14 (P සම්ප්‍රදය) |
|---|---|
| 1. "සමිඳාණන් වහන්සේද, ඔහු පිටතට රැගෙන ගොස්, අහස දෙස බලා, හැකි නම් ඔය තාරකා ගණන් කරන්න. නුඹේ දරු පරපුර එසේ ම වන්නේ ය." (උත්පත්ති 15:5)<br>2. මේ දේශය නුඹේ පෙළපතට මම දෙමි. (උත්පත්ති 15:21) | 1. "මම නුඹට බොහෝ දරු සම්පත් දෙමි නුඹෙන් ජාතීන් උපදවන්නෙමි. නුඹෙන් රජවරු පහළ වන්නාහ." (උත්පත්ති 17:6)<br>2. "නුඹ දැන් ආගන්තුක ව වසන මේ දේශය, මේ මුළු කානාන් දේශය නුඹට ද, නුඹෙන් පසු පැවතෙන නුඹේ පෙළපතට ද මම සදහට ම අයිති කොට දෙමි." (උත්පත්ති 17:8) |

මෙම ගිවිසුමේ ප්‍රධාන කරුණු දෙකක් අඩංගු වේ. එනම්;

1. අසංඛ්‍ය වූ දරු පරපුරක් ලබා දීම
2. සදහට ම හිමිවන දේශයක් ලබා දීම

දෙවියන් වහන්සේ ආබ්‍රහම් සමග ඇති කර ගන්නා ලද ගිවිසුමේ බාහිර සලකුණ චර්මඡේදනය යි.




මෙම බාහිර පිළිවෙත ඉටු කිරීම මගින් ඉශ්‍රායෙල් ජනතාව උන්වහන්සේ සමග ගිවිසුම් සබඳතාවකට ඇතුළු වූහ.

### (4) සීනයි ගිවිසුම

සාමාන්‍ය එඬේරික ජීවිතයක් ගත කළ ඉශ්‍රායෙල් ජනතාව සුවිශේෂී දේව ජනතාවක් බවට පත්වන්නේ සීනයි ගිවිසුම මගිනි. මෙම ගිවිසුමට එකඟ ව ජීවත් වීම සඳහා දුන් නීති පද්ධතිය දස පනත යි. මෙම නීති පද්ධතිය දේව ආදරයේ විශේෂ සලකුණකි. දෙවි සමිඳුන් හා අසල්වැසියා සමග අප සබඳතා පවත්වා ගත යුතු ආකාරය මෙමගින් අපට පැහැදිලි කරයි. මෙම ගිවිසුම දෙවි සමිඳුන්ට සහ අසල්වැසියාට අප ව සමීප කරවයි.

නික්මයාම 20:1-17

**දෙවියන් වහන්සේ වෙත අපගේ යුතුකම්**

1. මා හැර අන් කිසි ම දෙවි කෙනෙකු නුඹට නොසිටිය යුතු ය.
2. නුඹ දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේගේ නාමය අගරු ලෙස භාවිත නොකරව.
3. සබත් දින ශුද්ධ ලෙස ගත කිරීමට සිතට ගන්න.

**අසල්වැසියා වෙත අපගේ යුතුකම්**

4. නුඹේ පියාට ද මවට ද ගෞරව කරව.
5. මිනී නොමරව.
6. කාමමිථ්‍යාචාරය නොකරව.
7. සොරකම් නොකරව.
8. නුඹේ අසල්වැසියාට විරුද්ධ ව බොරු සාක්ෂි නොකියව.
9. නුඹේ අසල්වැසියාගේ භාර්යාවට ඇළුම් නොකරව.
10. නුඹේ අසල්වැසියා සතු වෙනත් කිසිවකට හෝ ඇළුම් නොකරව.

දස පනත සර්ව කාලීන නීති පද්ධතියකි. එනම්, සෑම පරම්පරාවක ම ජනතාව එය පිළිපැද දේව සබඳතාව ගොඩනගා ගෙන ඇත. අපි ද එය අනුසාර කරමු. අනාගත පරම්පරාවන් ද එය පිළිපදිනු ඇත. ඒ අනුව සියලු පරම්පරාවෝ දස පනත අනුව ජීවත් වී සදචාර සම්පන්න ජීවිතයක් ගත කරති; දේව රාජ්‍යයට ඇතුළු වීමට සුදුසුකම් ලබති. අපි ද එලෙස කර සදතන ජීවිතයට පංගුකාර විය යුතු වෙමු.

ඉශ්‍රායෙල් ජනතාව සීනයි ගිවිසුම මගින් දේව ජනතාවක් වූවා සේ ම අපි ද ප්‍රසාද ස්නාපනය තුළින් දේව දරුවන් වූයෙමු. ප්‍රසාද ස්නාපනය මගින් දෙවියන් වහන්සේ අප සමග ද ගිවිසුමක් ඇති කර ගන්නා සේක.



අපගේ ස්වර්ගීය පියාණන් වහන්සේ පොරොන්දුවලට විශ්වාසවන්ත වන්නා සේ ම උන්වහන්සේගේ දරුවෝ වන අපි ද උන්වහන්සේට දුන් පොරොන්දු ඉටු කළ යුතු වෙමු. අප දෙවියන් වහන්සේට දුන් පොරොන්දු පමණක් නොව, අසල්වැසියාට ද වන පොරොන්දු ඉටු කරමින් විශ්වාසවන්ත පුද්ගලයින් විය යුතු ය. එමගින් අපගේ ස්වර්ගීය පියාණන් වහන්සේ මහිමයට පත් වන සේක.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. පහත වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| අනු අංක | ගිවිසුම | ගිවිසුම ඇති කර ගැනීමට හේතුව | ගිවිසුමේ පොරොන්දු |
|---|---|---|---|
| 1 | | | |
| 2 | | | |
| 3 | | | |
| 4 | | | |

2. "දස පනත සර්ව කාලීන ය" මෙම කියමන පැහැදිලි කරන්න. (වචන 75කට නොඅඩු)
3. ඔබ ප්‍රසාද ස්නාපන පොරොන්දු විශ්වාසවන්ත ව ඉටු කරන ආකාරය කරුණු **පහකින්** ලියා දක්වන්න.



# 9 ස්නාවක ජුවාම් තුමා


9.1 රූපය - ස්නාවක ජුවාම් තුමා

පැරණි ගිවිසුම

> මට පෙරටු ව ගොස් මාගේ මාර්ගය පිළියෙල කරන්නාවූ මාගේ දූතයා මම එවන්නෙමි.
> (මලාකි 3:1)

නව ගිවිසුම

> ඔහු ඉශ්‍රායෙල්වරුන් බොහෝ දෙනෙකු ඔවුන්ගේ දෙවි ස්වාමීන් වහන්සේ වෙත හරවන්නේ ය.
> (ලූක් 1:16)

පැරණි ගිවිසුමේ සඳහන් වන පරිදි ජේසුස් වහන්සේට පෙරටුව යමින්, උන්වහන්සේගේ පණිවිඩය පිළිගනු සඳහා ජනතාව සූදනම් කිරීම ස්නාවක ජොහන් තුමාගේ වගකීම විය. ස්නාවක ජොහන් තුමාගේ උපත දේව දූතයකු විසින් එතුමාගේ පියා වූ සෙකරියස් තුමාට දැනුම් දෙනු ලැබිණි.

> පූජක නිල පිළිවෙළින් ස්වාමීන් වහන්සේගේ ශුද්ධස්ථානයට පිවිස සුවඳ දුම් පූජා කිරීමේ වාරය, දදු දැමීමෙන්, සෙකරියස්ට පැවරිණි. ස්වාමීන් වහන්සේගේ දූතයෙක් ඔහුට දර්ශනය විය. සෙකරියස් ඔහු දැක කැළඹී බියපත් විය. දේව දූතයා ඔහුට කතා කොට, "සෙකරියස්, බිය නොවන්න. මන්ද, ඔබේ යාච්ඤාව අසනු ලැබී ය. ඔබේ බිරිඳ වන එලිසබෙත් ඔබගෙන් පුතෙකු ලබන්නී ය.
> (ලූක් 1:9-13)

එම දේව පණිවිඩය අදහා ගත නොහැකි වූ සෙකරියස් තුමා දේව දූතයාගෙන් මෙසේ විමසා සිටියේ යඃ

මා මෙය දැනගන්නේ කෙසේ ද? මම මහල්ලෙක්මි; මාගේ භාර්යාව ද වයස්ගත ව සිටී.
(ලූක් 1:18)

දේව පණිවිඩය අවිශ්වාස කළ සෙකරියස් තුමාට විපාක හිමි විය.

බලන්න, නියම කාලයෙහි ඉටුවන්න යන, මා කී දේ ඔබ අවිශ්වාස කළ බැවින්, මේ කාරණා සිදු වන දවස දක්වා ඔබ කතා කළ නොහැකි ව නිහඬ වනු ඇත.
(ලූක් 1:20)

සෙකරියස් තුමා හා එලිසබෙත් මහලු ව සිටිය දී ඔවුනට දුන් දරුවා වෙන කිසිවකු නොව ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ පෙරමග සලසන්නා වූ ස්නාවක ජොහන් තුමා ය. එම උපතින් පෙන්නුම් කරන්නේ දෙවියන් වහන්සේට කළ නොහැකි දෙයක් නැති බව ය. එය ගාබ්‍රියෙල් දේව දූතයා මරිය තුමියට වදාළ වචනවලින් ද සනාථ වේ:

බලන්න, ඔබේ ඥාතිවරිය වන එලිසබෙත් ඇගේ මහලු වයසේ දී පුතකු පිළිසිඳගත්තා ය. වඳ යයි කී ඇයට දැන් සවැනි මාසය ය. මක්නිසා ද, දෙවියන් වහන්සේට නොකළ හැකි කිසිවක් නැතැ යි කීවේ ය.
(ලූක් 1:36)

දේවදූතයා සකරියස් තුමාට ස්නාවක ජුවාම් තුමාගේ උපත පිළිබඳ දැනුම් දෙන අවස්ථාවේ දී ම එතුමා පිළිබඳ ප්‍රකාශ කරන ලද ප්‍රධාන කරුණු කිහිපයකි. එතුමාණන්ට ශුද්ධාත්ම මෙහෙයවීම තුළින් විශේෂ කාර්යභාරයක් ඉටු කිරීමට කැඳවීම ලැබිණි.

ඔහු ස්වාමීන් වහන්සේ අබිමුවෙහි ශ්‍රේෂ්ඨ වන්නේ ය. ඔහු මිදියුසවත්, මත්පැන්වත් නොබොන්නේ ය. මව්කුස සිට ම ඔහු ශුද්ධාත්මයාණන්ගෙන් පූර්ණ වන්නේ ය.
(ලූක් 1:15)

සහෝදර දයාවෙන් පරිපූර්ණ ව මරිය තුමිය තම ඥාතිවරිය වූ එලිසබෙත් තුමිය බලන්නට ගොස් එතුමියට ආචාර කළා ය.

එලිසබෙත් මරිය තුමියගේ ආචාර බස් ඇසූ කල ඇගේ කුසෙහි දරුවා ඉපිලෙන්නට වන.

මේ අවස්ථාවේ දී ස්නාවක ජොහන් තුමා ජම්ම පාපයෙන් නිදොස් වූ බව ශුද්ධ වූ සභාවේ ඉගැන්වීම යි.

ස්නාවක ජුවාම් තුමා උපත ලබා දින අටක් ගතවූ පසු සිරිත් පරිදි චර්මඡේදන පිළිවෙත සිදු කිරීමට හා නම් දීමට සුදනම් වූ අවස්ථාවේ සෙකරියස් තුමා දේව දූතයා කී නම ප්‍රකාශ කළ පසු ඔහුගේ ගොළු බව දුරු විය.




මෙලෙස විශේෂිත උපතක් මගින් දේව කැඳවීමක් ලද ස්නාවක ජොහන් තුමාට පැවරුණු දේව කාර්ය වන්නේ මෙසියස් තුමාණන්ගේ, එනම් වඩින්නට සිටින තැනැන් වහන්සේගේ පෙරමග සුදනම් කිරීම යි. එතුමා තම දූත කාර්යය ජොර්දන් ගඟ අවටින් ආරම්භ කරනු ලබයි.




මේ අයුරින් තම දූත මෙහෙවර අරඹන මෙතුමා අභියෝගාත්මක ආකාරයෙන් ඉශ්‍රායෙලයේ ප්‍රභූ ජනතාව මෙසේ ඇමතී යඃ



මෙම ඇමතුමෙන් පෙන්නුම් කරන්නේ ආබ්‍රහම් තුමාගේ පරපුරට අයත් වීම නිසා ම ගැලවීම නොලැබෙන බව ය. ඒ සඳහා මනස්ථාප වීම අවශ්‍ය බව ය; සිත්හැරීමක් අවශ්‍ය බව ය. එලෙස ම අප ද ප්‍රසාද ස්නාපනය ලැබූ පමණින් ගැලවීම ලැබිය නොහැකි ය. අපගේ පාපවලට මනස්ථාප වී සැබෑ සිත් හැරීමකින් යහපත් ජීවිතයක් ගත කළ යුතු වෙමු.

ස්නාවක ජොහන් තුමාගේ දේශනවලට සවන් දුන් ජනතාවගේ ද ප්‍රතිචාරය වූයේ, "ඉතින් අපි කුමක් කළ යුතු ද?" (ලූක් 3:10) යනුවෙන් විමසමින් එතුමන් වෙත පැමිණීම යි. එසේ පැමිණි ජනතාවට, අයකැමියන්ට හා භේවායන්ට දුන් උපදෙස් අද අප සමාජයේ විවිධ ක්ෂේත්‍රයන්හි විවිධ සේවාවන්හි නිරතවන පුද්ගලයන්ට පමණක් නොව, අනාගතයේ රටේ සංවර්ධනයට දයක වීමට අධ්‍යාපනය තුළින් සුදනම් වන තරුණ ඔබට ද අදළ වේ. ස්නාවක ජොහන් තුමා සිත් හැරීම දේශනා කරමින් අපේක්ෂා කළේ ආකල්පමය වෙනසකි. එය අපගේ හැසිරීම් රටාවේ වෙනසකට කරන ප්‍රබල ආරාධනයකි.



එද ස්නාවක ජුවාම් තුමා ඉදිරිපත් කළ නව සමාජ ධර්මය තුළ යුක්තිය, සාධාරණත්වය සාමුහිකත්වය, සහජීවනය, ප්‍රේමය හා දයාව ගැබ් වී ඇත.

ගැලවුම්කරුවාණන්ගේ පළමු පැමිණීමට ජනතාව සුදානම් කිරීමට කැඳවීම ලත් ස්නාවක ජොහන් තුමා මෙන්, උන්වහන්සේගේ දෙවන පැමිණීමට ජනතාව සුදානම් කිරීමේ වගකීම ශුද්ධ වූ සභා මාතාවට ද පෞද්ගලික ව ඔබට ද පැවරෙයි (මාක් 1:2).

ශුද්ධ වූ සභා මාතාව ජනවන්දනා වසරේ ප්‍රධාන කාල දෙකක් වන ආගමන කාලය හා චතාරික කාලය මනස්ථාපයේ කාල ලෙස නම් කර ඇත. මෙම කාල දෙකෙහි දී පමණක් නොව නව සමාජයක් ගොඩනැගීම සඳහා සැම විට ම, සැම මොහොතක ම ක්‍රියාකාරී විය යුතු ය. එමෙන් ම ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ දෙවන පැමිණීමට අප සුදානම් විය යුතු ය.

### ස්නාවක ජොහන් තුමාගේ මරණය (මතෙව් 14:1-12)

> හෙරොද්ගේ උපන් දිනය පැමිණි කල හෙරොදියස්ගේ දුව පිරිස ඉදිරියෙහි රඟ පා හෙරෝද්ගේ මන පිනවූවා ය. එහෙයින් ඇය ඉල්ලන කවර දෙයක් හෝ ඇයට දීමට දිවුරුමකින් ඔහු පොරොන්දු විය. ඈ ද සිය මවගේ උපදෙස් අනුව, "ස්නාවක ජොහන්ගේ හිස තැටියක ලා මෙහි දී මට දුන මැනවැ"යි කීවා ය. ඒ ඇසූ රජ අතිශයින් ශෝක විය. එහෙත්, තමාගේ දිවුරුම නිසාත්, තමා සමග සිටි අමුත්තන් නිසාත් ඔහු එම ඉල්ලීම ඉටු කිරීමට අණ දී, කෙනෙකු යවා හිරගෙදර දී ජොහන්ගේ හිස සිඳ වී ය.
>
> (මතෙව් 14:6-10)

මෙතුමාගේ මරණයට ප්‍රධාන ම හේතුව වූයේ එද ගලීලයේ ආණ්ඩුකාර හෙරොද් රජතුමාගේ වැරදි ක්‍රියා හෙළා දකිමින් ප්‍රසිද්ධියේ කතා කිරීම යි. එනම්, තම සොහොයුරාගේ භාර්යාව ඔහු තබා ගෙන සිටීමට විරුද්ධ ව කථා කිරීම යි. රජතුමාගේ බලය ඉදිරියේ පවා සත්‍යය හා ගුණ දහම් ගැන කතා කිරීම ජොහන් තුමාගේ එඩිතර දිවැසිවර කැපවීම විදහා පායි.

> ජොහන් අල්ලා බැඳ, හිර අඩස්සි කර තිබුණේ ය. මෙසේ කෙළේ, "ඇය තබා ගැනීම ඔබට යුතු නැතැ"යි ජොහන් ඔහුට කී බැවිනි. ඔහු ජොහන් මැරීමට අදහස් කළ නමුත්, ජනතාව ජොහන් දිවැසිවරයෙකු ලෙස සැලකූ නිසා, ඔහු ඔවුන්ට බිය ව සිටියේ ය.
>
> (මතෙව් 14:3-4)

සමාජ තරාතිරම් නොබලා යුක්තිය, සාධාරණත්වය පිළිබඳ ව එඩිතර ව කතා කළ මෙතුමාට මරණය හිමි විය.

දිවැසි කාර්ය තුළ යුක්තිය හා සාධාරණත්වය පිළිබඳ ව එඩිතර ව කතා කළ මෙතුමාට පමණක් නොව ඒ සඳහා ඉදිරිපත් වන්නන්ට ද අද මරණය හිමි වන අවස්ථා අපට දැකගත හැකි ය. උදහරණ :- ගරු මයිකල් රුද්‍රිගු පියතුමා

ප්‍රසාද ස්නාපනය ලැබූ ඔබ ද දිවැසිවරයෙකි/වරියකි. අද සමාජය තුළ සිදු වන අයුක්තිය, අසාධාරණය හා අසත්‍යය වෙනුවෙන් ඔබට ද නැගී සිටිය හැකි ද? එසේ නිර්භීත ව දිවැසි කාර්යයේ නියැලීමේ දී ඔබට බොහෝ දේ අහිමි විය හැකි ය. මොනයම් දේ ඔබට අහිමි වුව ද එම කාර්යයෙන් මඟ හැර යාමට ඔබට නොහැකි ය. එය ඔබගේ කිතුනු වගකීම යි.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ස්නාවක ජොහන් තුමා පොදු ජනතාවට දුන් පණිවිඩය ප්‍රායෝගික කිරීම සඳහා ඔබ කරන කාර්ය **තුනක්** විස්තර කරන්න.
2. ඔබ දිවැසිවරයකු ලෙස කටයුතු කළ අවස්ථාවකට උදහරණයක් ලියන්න.



# 10 ජේසුස් වහන්සේගේ දූත මෙහෙවර



10.1 රූපය - ජේසුස් වහන්සේ ප්‍රසාද ස්නාපනය ලැබූ අවස්ථාව

ජේසුස් වහන්සේගේ ප්‍රසිද්ධ ජීවිතය ආරම්භ වන්නේත් දූත මෙහෙවර ආරම්භ වන්නේත් උන්වහන්සේගේ ප්‍රසාද ස්නාපනයෙනි. එම අවස්ථාවේ දී ශුද්ධ ත්‍රිත්වය ම අනාවරණය විය. ජේසුස් වහන්සේගේ දේව පුත්‍රභාවයට ප්‍රකාශ විය. එය ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා මෙසේ වාර්තා කරයි:

> මුළු සෙනඟ බෞතිස්ම ස්නාපනය ලැබූ විට, ජේසුස් වහන්සේත් බෞතීස්ම ස්නාපනය ලබා යාච්ඤා කරමින් සිටිය දී ස්වර්ගය විවර වී, ශුද්ධාත්මයාණෝ පරවියකුගේ රූපාකාරයෙන් උන් වහන්සේ කෙරෙහි පහළ වූ සේක. එවිට, "ඔබ මාගේ ප්‍රියාදර පුත්‍රයාණෝ ය; ඔබ කෙරෙහි ඉතා ප්‍රසන්න වී සිටිමි"යි අහසින් හඬක් නික්මිණි.
>
> (ලූක් 3:21-22)

ජොර්දන් නදියේ දී සිදු වූ එම විශේෂ අත්දැකීමෙන් පසු ව ජේසුස් වහන්සේ දෙවි පියාණන් වහන්සේ සමග ගැඹුරු සංවාදයකට ඇතුළු වීම සඳහා පාළුකරයට ගිය සේක: උන්වහන්සේගේ අරමුණ වූයේ එම සංවාදය තුළින් තමන්වහන්සේගේ දූතික සේවා සඳහා ගැඹුරු සූදානමකට පිවිසීමට ය.

ජේසුස් වහන්සේ ශුද්ධාත්මානුභාවයෙන් පූර්ණ ව ජොර්දනෙන් ආපසු ආ විට ආත්මයාණන් වහන්සේ විසින් උන් වහන්සේ පාළුකරයට ගෙන යනු ලැබූ සේක. එහි දී දින සතළිහක් මුළුල්ලේ යක්ෂයා උන් වහන්සේ පරීක්ෂා කෙළේ ය.

(ලූක් 4:1-2)

මිනිසත් බව ගත් ජේසුස් වහන්සේ තම දූත කාර්ය ආරම්භයේ දී යක්ෂ පරීක්ෂා තුනකට මුහුණදුන් සේක.

| | ජේසුස් මුහුණදුන් පරීක්ෂාව | ජේසුස් වහන්සේගේ පිළිතුර | ලැබෙන පණිවිඩය |
|---|---|---|---|
| I පරීක්ෂාව (ලූක් 4:3-4) | "ඔබ දෙවියන් වහන්සේගේ පුත්‍රයා නම්, මේ ගල් ගෙඩිය පාන් ගෙඩියක් වන්නට අණ කළ මැනව." | "මිනිසා කෑමෙන් පමණක් ජීවත් නොවන්නේ ය" | තමන් සතු බලය හා හැකියා ආත්මාර්ථකාමී ව නොව සමාජ යහපත සඳහා යෙදවිය යුතු ය. ආහාරයෙන් ජීවත් වන ශාරීරික ජීවිතයට වඩා දේව වචනයෙන් පෝෂණය වන ආධ්‍යාත්මික ජීවිතය වැදගත් ය. |
| II පරීක්ෂාව (ලූක් 4:7-8) | "ඔබ මා (යක්ෂයා) ඉදිරියෙහි නමස්කාර කරන්නෙහි නම් ඒ සියල්ල (ලෝකයේ සියලු රට රාජ්‍යයන්) ඔබ සන්තක වන්නේ ය" | "නුඹේ දෙවි වන සමිඳාණන් වහන්සේට නමස්කාර කරන්න. උන් වහන්සේට පමණක් සේවය කරන්න." | අප ජීවිතය තුළ දෙවිඳුන්ට හිමි තැන ධනයටවත් බලයටවත් ලබා නොදිය යුතු ය. |
| III පරීක්ෂාව (ලූක් 4:9-12) | "දේව මාලිගාවේ කොත මුදුනේ සිටුවා, "ඔබ දෙවියන් වහන්සේගේ පුත්‍රයා නම් මෙතනින් පහතට පනින්න. ඔබට රැකවරණය සලසනු වස් දෙවියන් වහන්සේ සිය දූතයන්ට අණ දෙනු ඇත." | "නුඹේ දෙවි වන ස්වාමීන් වහන්සේ පරීක්ෂා නොකරන්න කියා ලියා ඇත." | කීර්තිය පතා කටයුතු නොකළ යුතු ය. |

මෙම පරීක්ෂා ජයගෙන තමන් ඇති දැඩි වූ නාසරෙත් නුවර ධර්මශාලවට සිරිත් පරිදි සබත් දින වැඩම කර උන්වහන්සේ යෙසායා දිවැසිවරයාගේ ග්‍රන්ථය පෙරළා තම දූත කාර්ය පිළිබඳ ව සඳහන් ව තිබූ පාඨය කියවූ සේක:

> සමිඳාණන් වහන්සේගේ ආත්මය මා කෙරෙහි ඇත. මක්නිසා ද දිළිඳුන් හට සුබ ආරංචිය දේශනා කරනු වස් උන් වහන්සේ මා ආලේප කළ සේක. වහලුන්ට මිදීම ද අන්ධයන්ට පෙනීම ද ලැබෙන බව දන්වන්නටත්, පීඩිත වූවත් මුදන්නටත්, සමිඳාණන් වහන්සේගේ ප්‍රසාදය ලත් වසර ප්‍රකාශ කරන්නටත් මා එවා වදාළ සේක.
>
> (ලූක් 4:18-19)

ඉහත ශුද්ධ ලියවිලි පාඨයේ දැක්වෙන පරිදි උන්වහන්සේගේ දූත කාර්යයේ අරමුණ වන්නේ දිළිඳු, වහල්, පීඩිත හා අන්ධ සැමට සුබසෙත උදාකර දීම යි. එය දේව රාජ්‍යය උදා වී සියලු ජනයා වෙත ගැලවීම ළඟා වීමේ සත්‍යතාව ප්‍රබලව පෙන්වා දෙන්නේ ය.

### ප්‍රාතිහාර්ය

ශුද්ධ වූ අගුස්තීනු තුමාට අනුව ප්‍රාතිහාර්යයක් යනු ස්වභාව ධර්මය තුළ අප දන්නා සත්‍යතාවන්ට පටහැනි ව සිදු වන ක්‍රියාවකි. උදාහරණයක් ලෙස, ස්වභාව ධර්මය තුළ ජලය මිදි යුසට හැරීමක් සිදු නොවේ. එහෙත් ජේසුස් වහන්සේ ජලය මිදි යුසට හැර වූ සේක. නපුරාගේ බලය දුරු කරමින් දේව රාජ්‍යය උදා වූ බව සනාථ කිරීමට ජේසුස් වහන්සේ ප්‍රාතිහාර්ය සිදු කළ සේක. ඒවා වර්ග හතරකට බෙදිය හැකි ය:

1. රෝගීන් සුව කිරීම හා සම්බන්ධ ප්‍රාතිහාර්ය (HEALINGS)
   අතක් පණ නැති මිනිසා (මතෙව් 12:9-14)
2. දුෂ්ටාත්ම දුරු කිරීම හා සම්බන්ධ ප්‍රාතිහාර්ය (EXORCISMS)
   ගෙරසීන් රටේ මිනිසා (මාක් 5:1-20)
3. ස්වභාව ධර්මය හා සම්බන්ධ ප්‍රාතිහාර්ය (NATURE MIRACLES)
   මුහුද මත ඇවිදීම (මතෙව් 14:22-31)
4. මළවුන් නැගිටුවීම හා සම්බන්ධ ප්‍රාතිහාර්ය (RAISING THE DEAD)
   ලාසරස් මළවුන්ගෙන් නැගිටු වීම (ජොහන් 11:38-44)




10.2 රූපය - ජේසුස් වහන්සේ සිදු කළ ප්‍රතිහාර්ය වර්ග හතරට නිදසුන්




දේව රාජ්‍ය උදාවූ බව ප්‍රාතිහාර්ය මගින් සනාථ කළ ජේසු සමිඳාණෝ එයට වචනයෙන් ද සාක්ෂි දැරූ ආකාරය පහත සඳහන් ශුද්ධ ලියවිලි පාඨය තුළින් ප්‍රකාශ වේ.

මම දෙවියන් වහන්සේගේ අනුහසින් දුෂ්ටාත්මයාණන් දුරු කරම් නම්, සැබැවින් ම දෙවියන් වහන්සේගේ රාජ්‍යය ඔබ කෙරෙහි උදාවී ඇත.

(ලූක් 11:20)

ප්‍රාතිහාර්යයන් සිදුවීමට ඇදහිල්ල ප්‍රබල බලපෑමක් ඇති කරයි. ශුභාරංචි ග්‍රන්ථ තුළ ප්‍රාතිහාර්යයන් ඇදහිල්ලේ වතාවරණයත් තුළ සිදුවන ආකාරය දිස්වේ.

1. ජේසුස් වහන්සේ ජෙරිකෝවේ අන්ධයාට මෙසේ වදාළ සේක:

   "පෙනීම ලබන්න, ඔබේ ශ්‍රද්ධාව ඔබ සුව කළේ ය" (ලූක් 18:42)

2. සළුවට අත ගැසූ ස්ත්‍රියට ජේසුස් වහන්සේ මෙසේ වදාළ සේක:

   "දියණියෙනි, ධෛර්ය ගන්න, ඔබේ ඇදහිල්ල ඔබ සුවපත් කළේ ය." (මතෙව් 9:22)

සියලු ගැටලු හා අභියෝගවල දී උන්වහන්සේ කෙරෙහි ඇදහිල්ලෙන් ජීවත්වීම තුළ ප්‍රාතිහාර්ය අත්දැකිය හැකි ය. එම අත්දැකීම ප්‍රබල වන තරමට අපගේ ඇදහිල්ල ද ප්‍රබල වේ.

**හැත්තෑ දෙනාගේ ධර්මදූත මෙහෙය (ලූක් 10:1-12)**

ශ්‍රාවකයන් හැත්තෑ දෙනාගේ ධර්මදූත මෙහෙය පිළිබඳ ව සඳහන් කරන්නේ ශුද්ධ වූ ලූක් තුමා පමණි. ශුද්ධ ලියවිලි විශාරදයින්ගේ මතය වන්නේ එකල ලෝකයේ ජාතීන් හැත්තෑවක් විසූ බව ය. ශුභාරංචිය නොදන්නා සියලු ජනතාවට ශුභාරංචි පණිවිඩය රැගෙන යාම 70 දෙනාගේ ධර්මදූත මෙහෙය සංකේතවත් කරයි.

ජේසුස් වහන්සේ දේව රාජ්‍ය මිනිස් හදවත් තුළ ස්ථාපිත කිරීමේ කාර්යයට දායක කර ගැනීමට පිරිසක් තෝරා ගත් සේක. ඔවුන්ට එම ධර්මදූත සේවාවේ අවශ්‍යතාවත් එම සේවාවේ දී මුහුණදීමට සිදුවන අභියෝගයත් පැහැදිලි කර දුන් සේක. දිව්‍ය සංරක්ෂණය අත්දැකීම සඳහා පසුම්බියක් හෝ මල්ලක් හෝ පාවහන් හෝ රැගෙන නොයෙන ලෙස අවවාද කර පිටත් කර යවන සේක:

ගොයම නම් බහුල ය. ගොවීහු විරල ය. එබැවින් ගොයම් කැපීමට මෙහෙකරුවන් එවන මෙන් ගොයමේ හිමියාණන්ට යාච්ඤා කරන්න. ඉතින් යන්න. වගවලසුන් මැදට බැටළු පැටවුන් යවන්නාක් මෙන් මම ඔබ යවමි. පසුම්බියක් හෝ මල්ලක් හෝ පාවහන් හෝ නොගෙන යන්න. යම් ගෙදරකට ඇතුළු වූ කල පළමු කොට "මේ ගෙදරට සාමය වේවා!"යි පතන්න. දෙවියන් වහන්සේගේ රාජ්‍යය ඔබ වෙත පැමිණියේ යැයි ඔවුන්ට ප්‍රකාශ කරන්න.

(ලූක් 10:1-9)

ලෝකාවසානය දක්වා ම දේව රාජ්‍ය පතළ කිරීමේ කාර්ය ශුද්ධ වූ සභා මාතාවට පැවරී ඇත. ශුද්ධ වූ සභා මාතාවගේ දරුවන් වන අපට ද එම වගකීම බෞතීස්මය මගින් භාර වේ. එම වගකීම නම්, කිතුනු වටිනාකම් ඔබ තුළ තහවුරු කර ගැනීමත් එම වටිනාකම් සමාජයට ගෙන යාමත් ය.

එපමණක් නොව ධර්මදානය හා ධර්මෝපදේශය මගින් ධර්මය ගැන කතා කිරීම, කියා දීම හා ජීවත්වීම මගින් ලොවට ශුභාරංචිය ගෙන යා හැකි ය. ඒ සඳහා හොඳ ම තෝතැන්න වන්නේ මීසම තුළ ඇති ගිහි අපෝස්තලික සේවා ය. ඒවාට සම්බන්ධ වී ශුභාරංචිය පතළ කිරීම අප සැමගේ වගකීමකි. එය ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ දූත සේවාව ඉදිරියට ගෙන යාමකි.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ඇදහිල්ල තුළ ජීවත්වීම නිසා ඔබ ජීවමාන ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ අත්දුටු අවස්ථාවක් ලියා දක්වන්න.
2. කිතුනු සිසුවකු වන ඔබ සකල ජාතීන්ට ශුභාරංචිය රැගෙන යාමේ වගකීම ඉටු කරන ආකාරය කරුණු **පහකින්** ලියා දක්වන්න.
3. අප ජීවිත තුළ ප්‍රාතිහාර්ය සිදු වීමට අප විසින් කළ යුතු කාර්යයන් **තුනක්** ලියන්න.
4. මෑත කාලයේ ඔබ අත්දුටු ප්‍රාතිහාර්යක් ලියා දක්වන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

★ *ඇදහිල්ල තුළ ජීවමාන සමිඳුන් අත්දකිමු.*
★ *ධර්මදූත සේවාව අපගේ වගකීමකි.*
★ *ජේසුස් වහන්සේ මෙන් අප ද දුබලයන් වෙත දයාව දක්වමු.*

# 11 දේව රාජ්‍යය



11.1 රූපය - "දයා ප්‍රේමය ඇති තැන දෙවියෝ වැඩ වසනු ඇත"

රාජ්‍යයක් යනු යම් දේශ සීමාවක් තුළ යම් ප්‍රතිපත්තියක් හෝ ව්‍යවස්ථා මාලාවක් තුළ පාලකයන් හා පාලිතයින් අතර සම්මුතියෙන් සිදු වන පාලනයකි. දේව රාජ්‍යය මෙවැනි ලෞකික රාජ්‍යයක් නොවේ. දේව රාජ්‍යයට දේශ සීමා නැත. එසේ නම් දෙවියන් වහන්සේගේ රාජ්‍යය; ඉහළ අහසෙහි ද?
පහළ පොළොවෙහි ද?
ඔබ තුළ ද?
මා තුළ ද?
නැත්නම් තව ම පැමිණ නැත් ද?

**දේව රාජ්‍යය යනු**

දේව රාජ්‍යය නම් දේව කැමැත්තට හා දේව පාලනයට නතුවීම ය.

ජේසුස් වහන්සේගේ වචන සහ ක්‍රියාවන්ගේ හරය වූයේ දේව රාජ්‍යයේ උදාව ය. දේව රාජ්‍යයේ උදාව අත්දැකිය හැක්කේ ජීවිත පරිණාමයත් වෙනසත් තුළිනි (මාක් 1:15).

ස්වර්ගයේ ජීවත් වීම යනු "ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ සමග විසීම යි" තෝරාගනු ලැබුවෝ "ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ තුළ" ජීවත් වෙති. එහෙත් ඔවුහු ඔවුන්ගේ සැබෑ අනන්‍යතාව ද ඔවුන්ගේ නාමය ද එලෙස ම රැක ගනිති. ශුද්ධ වූ අම්බ්‍රෝස් තුමාට අනුව ජීවත් වීම යනු ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ සමග විසීම ය. ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ වැඩ සිටින්නේ කොතැන ද එහි ජීවනය ද දේව රාජ්‍යය ද ඇත.

(කතෝලික සභා ධර්මෝපදේශය 1025)

**ජේසුස් වහන්සේ දේව රාජ්‍යයේ වටිනාකම් උපමා මගින් ඉගැන්වූ සේක.**

උදාහරණ :-

- ★ වපුරන්නා පිළිබඳ උපමාව (මතෙව් 13:1-23)
- ★ කිරිඳි පිළිබඳ උපමාව (මතෙව් 13:24-30)
- ★ අබ ඇටය සහ මුහුන් පිළිබඳ උපමා (මතෙව් 13:31-43)
- ★ නිධානය, මුතු ඇටය සහ දැල පිළිබඳ උපමා (මතෙව් 13:44-53)

**වපුරන්නා පිළිබඳ උපමාව**



11.2 රූපය - වපුරන්නාගේ උපමාව

| බීජ වැටුණු බිම | බීජවලට සිදු වූ දේ | උපමාවේ විවරණය |
|---|---|---|
| මග දිගේ වැටුණු බීජ | කුරුල්ලෝ ඒවා අහුලා කෑහ. | සිතේ වැපුරූ දේ නපුරා අවුත් පැහැර ගනියි. |
| පස් නැති ගල් බිමේ වැටුණු බීජ | වහා පැළවූ නමුත් හිරු නැඟුණු විට මුල් නැති බැවින් වියළී ගියේ ය. | පණිවිඩය ඇසූ කෙනෙහි ම එය සතුටින් පිළිගත්තත් සිතෙහි තැන්පත් වී නැති බැවින්, මද කලක් පැවත පණිවිඩය නිසා හිංසාවක් හෝ පීඩාවක් පැමිණි වහා ම කෙනෙක් පැකිළී වැටෙති. |
| කටු අතර වැටුණු බීජ | කටු ගස් වැවී ඒවා යට කර දැමී ය. | පණිවිඩය අසා මේ ජීවිතයේ කරදරවලින් ද වස්තු මායාවෙන් ද පණිවිඩය යටපත් වීම නිසා කෙනෙක් ඵල නොදරති. |
| සරු බිමෙහි වැටුණු බීජ | එකකින් සිය ගුණයක් ද එකකින් හැට ගුණයක් ද එකකින් තිස් ගුණයක් ද ඵල දැරී ය. | පණිවුඩය අසා එය වටහා ගෙන සිය ගුණයක් ද හැට ගුණයක් ද තිස් ගුණයක් ද බැගින් කෙනෙක් ඵල දරති. |

**ජේසුස් වහන්සේ දේශනා මගින් දේව රාජ්‍යය පිළිබඳ ව ජනතාවට පහද දුන් සේක.**

දෙවියන් වහන්සේගේ රාජ්‍යය කවර කලෙක පහළ වන්නේ දැ"යි පරිසිවරුන් ඇසූ බැවින්, උන්වහන්සේ ඔවුනට උත්තර දෙමින්, "දෙවියන් වහන්සේගේ රාජ්‍යය ඇසට පෙනෙන අයුරින් නොපැමිණෙයි. මෙන්න මෙතැන ය. අන්න අතන යැයි කිසිවෙකුට කිව නොහැකි ය, මන්ද, දෙවියන් වහන්සේගේ රාජ්‍යය ඔබ අතරෙහි ය"යි වදාළ සේක.

(ලූක් 17:20-25)

එම නිසා උන්වහන්සේගේ රාජ්‍යය සොයමින් හතිලමින් දුවන්නට අවශ්‍ය නැත. උන්වහන්සේගේ රාජ්‍යය අප තුළ ය; අප අතර ය. අප ජීවත් වන සැම තැන ම දේව රාජ්‍යය උදා කර ගැනීමට අපි සැම ආශා කරමු. ඒ ආශාව මුදුන්පත් කර ගැනීමට නම් අපි සැම ජේසුස් වහන්සේ දේශනා කළ කන්ද උඩ දේශනාව නිතර කියවා එම ඉගැන්වීම්වලට අනුව දිවි ගෙවිය යුතු වෙමු.

## කන්ද උඩ දේශනාව මගින් උගන්වන දේව රාජ්‍යයේ වටිනාකම්



11.3 රූපය - කන්ද උඩ දේශනාව

මතෙව් 5, 6 සහ 7 පරිච්ඡේදවල කන්ද උඩ දේශනාව අන්තර්ගත වේ. එහි සඳහන් ඉගැන්වීම් අතරින් කිහිපයක් පහත දැක්වේ:

- ★ භාග්‍ය අට (මතෙව් 5:1-12)
- ★ පොළොවේ ලුණු සහ ලෝකයේ ආලෝකය (මතෙව් 5:13-16)
- ★ පළිගැනීම පිළිබඳ ඉගැන්වීම් (මතෙව් 5:38-42)
- ★ සතුරන් කෙරෙහි මෙත් සිත් වැඩීම (මතෙව් 5:43-48)
- ★ දන් දීම පිළිබඳ ඉගැන්වීම් (මතෙව් 6:1-4)
- ★ උපවාසය පිළිබඳ ඉගැන්වීම (මතෙව් 6:16-18)
- ★ සග සම්පත් (මතෙව් 6:19-21)
- ★ කරදර වීම (මතෙව් 6:25-34)
- ★ රන් අණ (මතෙව් 7:12)
- ★ පටු දොරටුව (මතෙව් 7:13-14)
- ★ කීම සහ කිරීම (මතෙව් 7:21-23)
- ★ අත්තිවාරම් දෙක (මතෙව් 7:24-29)




ජේසුස් වහන්සේ භාග්‍යය අට තුළින් දේව රාජ්‍යයේ වටිනාකම් ගෙන හැර දක්වයි. අප තුළ හා අප අතර දේව රාජ්‍යය ගොඩනැංවීමට දුන් භාග්‍ය අට ප්‍රයෝජනයට ගෙන සාමයේ ප්‍රීතියේ හා ප්‍රේමයේ ලොවක් ගොඩනගමු.

## ශ්‍රී ලංකාවේ සාරධර්ම තුළින් දේව රාජ්‍යයේ වටිනාකම්

දේව රාජ්‍යයේ වටිනාකම් වැඩි දියුණු කිරීමට ජේසුස් වහන්සේ අපට ආරාධනා කරන සේක. එවැනි සාරධර්ම කිහිපයක් මෙසේ ය. ඒ සඳහා ශ්‍රී ලංකාවේ පවතින සාරධර්ම මහෝපකාරි වේ.

- දෑත් එක්කර "ජේසු පිහිටයි!" කීම
- නිවසින් බැහැර ව යාමට පෙර සහ සෑම වැදගත් කාර්යයකට ම පෙර කුරුසියේ ලකුණ ඇඳීම හෝ යාච්ඤාවක් කීම
- දෙමව්පියන්ට හා ගුරුවරුන්ට වැඳීම
- අන් අයගේ පෞද්ගලික කථාවලට සවන් නොදීම
- වැඩිහිටියෙක් පැමිණෙන විට අසුනින් නැගිටීම
- වැඩිහිටියන්ට ඉහළින් වාඩි නොවීම
- අත් වැරැද්දක් වූ විට සමාව ඉල්ලීම

මේවාට අමතර ව තවත් බොහෝ සාරධර්ම ඇත. ඒවා ආරක්ෂා කරමින් ඒවා ජීවත් කරවීමට ක්‍රියා කිරීම තුළින් ද අප සිදු කරනුයේ දේව රාජ්‍යය වෙත ජනතාව යොමු කිරීම ය. දේව රාජ්‍යය උරුම කර ගැනීමට දෙවියන් වහන්සේ අප සියලු දෙනා කැඳවන බව වටහා ගෙන අපට හැකි උපරිමයෙන් ඒ සඳහා කැපවිය යුතු ව ඇත.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. පහත වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| උපමාව | උපමාව ලුහුඬින් | ලැබෙන පණිවිඩය |
|---|---|---|
| i. කිරිදි පිළිබඳ උපමාව | | |
| ii. අබ ඇටය පිළිබඳ උපමාව | | |
| iii. මුහුන් පිළිබඳ උපමාව | | |
| iv. නිධානය පිළිබඳ උපමාව | | |
| v. මුතු ඇටය පිළිබඳ උපමාව | | |
| vi. දැල පිළිබඳ උපමාව | | |

2. කන්ද උඩ දේශනාව අනුසාරයෙන් පහත වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| ඉගැන්වීම | ඔබට ලැබෙන පණිවිඩය |
|---|---|
| 1. පළිගැනීම පිළිබඳ ඉගැන්වීම | ........................................................ |
| 2. දන් දීම පිළිබඳ ඉගැන්වීම | ........................................................ |
| 3. උපවාස පිළිබඳ ඉගැන්වීම | ........................................................ |



**ජීවිතයට බිඳක්**

- *භාග්‍ය අට අනුසාර කරමු.*
- *කිතුනු සාරධර්ම අනුව ජීවත් වීමට වෙර දරමු.*

# 12 ප්‍රසාද ස්නාපනය හා අභිවෘද්ධි ආලේපය

## ප්‍රසාද ස්නාපනය




12.1 රූපය - ජේසුස් වහන්සේගේ හා බිළිඳකුගේ ප්‍රසාද ස්නාපනය

ස්වර්ග රාජ්‍යයට ඇතුළු වීමට නම් අප ප්‍රසාද ස්නාපනය ලැබිය යුතු බව ජේසුස් වහන්සේ නිකදේමුස්ට වදාළ වචනවලින් සනාථ වේ:

> යමෙක් වතුරෙන් ද ආත්මයාණන්ගෙන් ද නූපන්නොත් ඔහුට ස්වර්ග රාජ්‍යට පිවිසිය නොහැකි ය.
>
> (ජොහන් 3:5)

එලෙස ඉගැන්වූ ජේසුස් වහන්සේ ස්වර්ගාරෝහණය වීමට පෙර තම අපෝස්තුලුවරුන්ට අණ දුන්නේ ද සියලු ජාතීන් ශ්‍රාවකයන් කර ඔවුන් ව බෞතීස්ම ස්නාපනය කිරීමට යඃ

> ඔබ ගොස්, සකල ජාතීන් ශ්‍රාවකයන් කරන්න; පියාණන්ගේ ද පුත්‍රයාණන්ගේ ද ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ ද නාමයෙන් ඔවුන් බෞතීස්ම ස්නාපනය කරන්න; මා ඔබට අණ කළ සියල්ල රක්ෂා කරන්න ඔවුන්ට උගන්වන්න. මම ද යුගායන්තය දක්වා සදහට ම ඔබ හා සමග සිටිමි.
>
> (මතෙව් 28:19-20)

**ප්‍රසාද ස්නාපනයෙන් ලැබෙන දේව වරප්‍රසාද**

- ජන්ම හා කර්ම පාපයන්ට සමාව හා ඒවාට නියමිත දඬුවම්වලට සමාව
- දේව දරුකම ලැබීම
- ශුද්ධ ත්‍රිත්වය එම පුද්ගලයා තුළට වැඩම කිරීම
- ආත්මය තුළ නොමැකෙන ලාංඡනයක් සනිටුහන් වීම
- දේව රාජ්‍යයේ පංගුකාරත්වය ලැබීම
- අනෙකුත් දේව ප්‍රසාද නිධාන ලබා ගැනීම සඳහා සුදුස්සකු වීම
- පූජක, එඬේරික හා දිවැසිවර දූත කාර්යයන්ට හවුල්කරුවන් වීම
- අතිඉන්ද්‍රිය ක්‍රිස්තු දේහයේ අවයවයන් බවට පත් වීම
- ශුද්ධ වූ සභාවේ සාමාජිකත්වය ලැබීම

ප්‍රසාද ස්නාපනයේ මාර්ගයෙන් ඔබ ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ මන්දිරයක් වූයෙහි ය. බරපතල පාපයක් කිරීමෙන් ඒ සා මහත් සම්භාවනීය තැනැත්තකු ඔබගේ හෘදයෙන් පළවා නොහරින්න.

(ශුද්ධ වූ මහා ලියෝ ශුද්ධෝත්තම පියතුමා)

**ආත්මික මව්පියකු වීමට තිබිය යුතු සුදුසුකම්**

- ★ ආරම්භක දේව ප්‍රසාද නිධාන (ප්‍රසාද ස්නාපනය, අභිවෘද්ධි ආලේපය හා දිව්‍ය සත්ප්‍රසාදය) ලබා තිබිය යුතු ය.
- ★ අවුරුදු 16 ඉක්මවා ගිය අයකු විය යුතු ය.
- ★ තමන්ගේ විශ්වාසය ජීවත් කරවන හා තමන්ගේ කාර්යභාරය ගැන අවබෝධයක් තිබිය යුතු ය.
- ★ ශුද්ධ වූ සභාව විසින් ප්‍රකාශ කරන ලද කිසි ම දඬුවමකට යටත් නොවූවකු විය යුතු ය.
- ★ දරුවාගේ දෙමාපියන් විසින් අනුමත කරනු ලැබුවකු විය යුතු ය.
- ★ ඔවුන්ට හිමි කාර්යභාරයන් ඉටු කිරීමට කැමැත්ත හා හැකියාව තිබිය යුතු ය.
- ★ දරුවාගේ දෙමව්පියන් නොවිය යුතු ය.

**ප්‍රසාද ස්නාපනයේ දී භාවිත කරන සංකේතාත්මක ද්‍රව්‍ය හා ඒවායේ අර්ථ**

ජලය : ජලය, ප්‍රසාද ස්නාපනයේ ප්‍රධාන හා අනිවාර්ය සංකේතය යි. ලෝකය මැවීමේ දී ජලය ඒ සඳහා දයක වූවා සේ ප්‍රසාද ස්නාපනයේ දී නව උපතක් සඳහා ජලය දයක වේ (ජොහන් 3:5). ලෝකාරම්භයේ දී ජලය මතු පිට දේවානුභාවය හැසුරුණ ලෙස (උත්පත්ති 1:2). ජේසුස් වහන්සේ ව ප්‍රසාද ස්නාපනය කරන විට උන්වහන්සේ මත ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ වැඩ සිටි සේක (මාක් 1:10).

සුදු වස්ත්‍රය : සුදු වර්ණය පිරිසිදුකමේ සලකුණකි. සුදු වස්ත්‍රය දරුවාගේ ශරීරය මත තැබීමෙන් හෝ ඇන්දවීමෙන් දරුවා ලබන ආත්මික පිරිසිදුකම සංකේතවත් කරයි. පාපයට පෙර මිනිසා වරප්‍රසාදීය ජීවිතයක් ගත කළ අතර පාපයෙන් පසු එම වරප්‍රසාදීය ජීවිතය අහිමි විය. ප්‍රසාද ස්නාපනයේ දී අඳිනු ලබන සුදු වස්ත්‍රය මගින් නැවත වරප්‍රසාදීය ජීවිතයකට ඔසවනු ලැබීම සංකේතවත් කරයි. සුදු වස්ත්‍රය අන්‍ය රූපවිලාශ වීමේ දී ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ ඇඳ සිටි ධවල වස්ත්‍රය ද සංකේතවත් කරයි. උත්ථාන වූ ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ ඇඳුමේ සංකේතය යි (මතෙව් 28:2-3). ප්‍රසාද ස්නාපනය තුළින් අපි උත්ථාන වූ ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ මහිමයට පංගුකාර වෙමු.

ආලේප කිරීම : "ක්‍රිසම්" (Chrism) හෙවත් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ නාමයෙන් කැප කරනු ලබන ක්‍රිස්මා තෛලයෙන් ප්‍රසාද ස්නාපනය දනය කිරීමේ දී ආලේප කරනු ලැබේ. ආලේප කිරීමෙන් සංකේතවත් කරනුයේ ශක්තිමත් කිරීම යි. කිතුනුවකු සේ ශක්තිමත් කරනු ලබන්නේ;

- තම විශ්වාසය අනුව ජීවත් වීමටත්,
- තම විශ්වාසයට එරෙහි ව යමක් ඇති වුවහොත් එයට විරුද්ධ ව සටන් කිරීමටත් ය.

ප්‍රසාද ස්නාපනය ලබන කිතුනුවා ද පූජකයකු, දිවැසිවරයකු හා රජ කෙනෙකු වශයෙන් දෙවියන් වහන්සේට හා මිනිසාට සේවය කිරීමට ආලේප කරනු ලැබේ.

පාස්කු ඉටි පහනඃ පාස්කු ඉටි පහන උත්ථාන වූ ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ සලකුණ යි. මෙහෙය තුළ දල්වා තිබෙන පාස්කු ඉටි පහන මගින් දරුවාගේ ආත්මයට ලැබෙන උත්ථාන වූ ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ ආලෝකය සංකේතවත් කරයි. ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ ව අනුගමනය කරන කිසිවකු අඳුරේ ගමන් නොකරන බවද දරුවා ආලෝකයේ දරුවකු වූ බව ද ආලෝකය තුළ නිතර ගමන් කළ යුතු බව ද සංකේතවත් කරයි (ජොහන් 8:12).

## අභිවෘද්ධි ආලේපය




12.2 රූපය - රදගුරුතුමා අභිවෘද්ධි ආලේපය දනය කිරීම

### ගැලවීමේ ඉතිහාසය තුළ අභිවෘද්ධි ආලේපය

ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ ජීවිතයෙන් ශුද්ධාත්ම ක්‍රියාකාරිත්වය වෙන් කළ නොහැකි ය. උන්වහන්සේ පිළිසිඳ ගත්තේ ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ ආනුභාවයෙනිඃ

දාවිත්ගේ පුත් ජොසෙප්, ඔබේ බිරිඳ වන මරියා පාවාගන්නට බිය නොවන්න. මන්ද, ඈ ගැබ්ගෙන ඇත්තේ ශුද්ධාත්මයාණන් අනුහසිනි.

(මතෙව් 1:20)

දේව දූතයා මරිය තුමියට මෙසේ කීවේ යඃ

ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ ඔබ කෙරෙහි පහළ වන සේක. පරමෝත්තමයාණන්ගේ ආනුභාවය ද ඔබ වසාගන්නේ ය. එහෙයින් උපදින පරිශුද්ධ දරුවා දෙවියන් වහන්සේගේ පුත්‍රයාණෝ යයි කියනු ලබන සේක!

(ලූක් 1:35)

ජේසුස් වහන්සේ ස්නාවක ජොහන් තුමා අතින් ජොර්දන් නදියේ දී බෞතීස්මය ලැබූ අවස්ථාවේ දී ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ පරවියකු විලාශයෙන් උන්වහන්සේ මත වැඩම කළ සේක. උන්වහන්සේ ප්‍රසිද්ධ ජීවිතය ආරම්භයේ දී මෙසේ වදාළ සේකඃ

ස්වාමීන් වහන්සේගේ ආත්මය මා කෙරෙහි ඇත. මක්නිසාද දිළිඳුන් හට සුබ ආරංචිය දේශනා කරනු වස්, උන් වහන්සේ මා ආලේප කළ සේක.

(ලූක් 4:18)

ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ අපෝස්තුලුවරුන් වෙත වැඩම කළ විට ඔවුන් කෙසේ ක්‍රියා කරනු ඇත්දැයි උන්වහන්සේ මෙසේ පෙන්වා දුන් සේකඃ

ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ ඔබ කෙරෙහි පැමිණි කල ඔබ බලය ලබන්නාහු ය. එවිට ඔබ ජෙරුසලමෙහි ද මුළු ජුදයෙහි හා සමාරියෙහි ද පොළොවේ සීමාන්තයන් දක්වා ද මාගේ සාක්ෂිකාරයෝ වන්නාහු ය.

(ක්‍රියා 1:8)

**අභිවෘද්ධි ආලේපය ලැබීමට අවශ්‍ය සුදුසුකම්**

- ★ ප්‍රසාද ස්නාපනය ලබා තිබීම
- ★ නියමිත වයස (අවුරුදු 14) සම්පූර්ණ කර තිබීම
- ★ ඉෂ්ට වරප්‍රසාද තුළ ජීවත් වීම (ඉෂ්ට වරප්‍රසාදය තුළ අභිවෘද්ධි ආලේපය ලබා ගැනීම සඳහා සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය ලබා ගත යුතු ව ඇත)
- ★ නිසි ධර්මෝපදේශයක් ලබා තිබීම
- ★ අභිවෘද්ධි ආලේපය ලැබීමට ඇති කැමැත්ත
- ★ ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ භේවා භටයෙකු වීමට සූදානම් වීම
- ★ විශ්වාසය ප්‍රකාශ කිරීම (ප්‍රසාද ස්නාපන පොරොන්දු අළුත් කිරීම)

**අභිවෘද්ධි ආලේපය මගින් ලැබෙන වරප්‍රසාද**

- ★ අභිවෘද්ධි ආලේපය තුළින් ප්‍රසාද ස්නාපනීය වරප්‍රසාද ගැඹුරු වීමකුත්, වර්ධනය වීමකුත් සිදු වේ.
- ★ ශුද්ධ වූ සභාවේ පූර්ණ සමාජිකත්වය ලැබේ.
- ★ දිව්‍යමය දාරකත්වයකින් "අබ්බා පියාණනි" කියා අමතනු ලැබීමට හැකි වේ.
- ★ ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ සමග තිරසාර ව ඒකාබද්ධ කරන්නේ ය.
- ★ අප තුළ ශුද්ධාත්ම දීමනා වැඩි වර්ධනය කරන්නේ ය.
- ★ ශුද්ධ වූ සභාව හා සමග ඇති සබැඳියාව, වඩා පූර්ණත්වයක් කරා ගෙන යන්නේ ය.
- ★ පරිණත කිතුනුවකු හා ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ සැබෑ සාක්ෂිකරුවකු ලෙස වචනයෙන් හා ක්‍රියාවෙන් විශ්වාසය පැතිර වීමට ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ විශේෂිත වූ ශක්තිය ලැබීම.
- ★ ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ නාමය නිර්භය ව ප්‍රකාශ කරන්නටත්, කිසි විටෙක කුරුසිය පිළිබඳ ලැජ්ජා නොවන්නටත් ශක්තිය ලැබීම
- ★ සමාජයේ ඇති දූෂිත දේවලින් ආරක්ෂා වීමටත්, ජීවිතයට පැමිණෙන අභියෝග හමුවේ නොසැලී සිටීමටත්, එම අභියෝගවලට නොබිය ව මුහුණදීමටත් ශක්තිය හා ධෛර්ය ලැබේ.
- ★ සමාජයේ විවිධ අවස්ථා හා තත්ත්ව යටතේ දී දිවැසිවර කාර්යයෙහි යෙදෙමින් සත්‍යය, සාධාරණත්වය, සහෝදරත්වය ගැන එඩිතරව ප්‍රකාශ කිරීම.

**අභිවෘද්ධි ආලේපය දානය කරන්නා;**

අභිවෘද්ධි ආලේපය දානය කරන ප්‍රථම නිල සේවකයා විය යුත්තේ රාජගුරුප්‍රසාදින් වහන්සේ ය. වැඩිහිටි ප්‍රසාද ස්නාපනයේ දී පූජාප්‍රසාදින් වහන්සේ විසින් එම පිළිවෙතේ දී ම අභිවෘද්ධි ආලේපය දානය කරනු ලැබේ. කිසියම් හෙයකින් කිතුනුවකු මරණීය අවදානමක සිටින්නේ නම් ඕනෑ ම පූජාප්‍රසාදීන් වහන්සේ කෙනෙකුට මෙම දේව ප්‍රසාද නිධානය දානය කිරීමේ අවසරය ඇත.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. පහත සඳහන් අවස්ථාවල දී අභිවෘද්ධි ආලේපය ලබා සිටින ඔබ ක්‍රියා කරන ආකාරය ලියන්න.

| අවස්ථාව | ප්‍රතිචාරය |
|---|---|
| විශ්වාසයට ප්‍රසිද්ධියේ ගරහන විට දී | ............................................<br>............................................ |
| අසභ්‍ය දේවල්වලට තමන් ව යොමු කර ගැනීමට උත්සාහ දරන විට දී | ............................................<br>............................................ |
| සත්‍ය කථා කළ යුතු අවස්ථාවක දී | ............................................<br>............................................ |

2. ප්‍රසාද ස්නාපනයේ දී භාවිත කරන සංකේතාත්මක ද්‍රව්‍ය හා ඒවායේ අර්ථ වගුගත කරන්න.
3. අභිවෘද්ධි ආලේපයෙන් ලැබුණු වරප්‍රසාද වර්ධනය කර ගැනීමට ඔබ කළ කාර්යයන් තුනක් ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*මාගේ විශ්වාසයට හා පිරිසිදුකමට අභියෝග පැමිණෙන විට "ක්‍රිස්තු සේවා භටයකු" මෙන් සටන් කරමි.*

# 13 සුවය දානය කිරීමේ දේව ප්‍රසාද නිධාන

සුවය දනය කිරීමේ දේව ප්‍රසාද නිධාන දෙකකි:

1. සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය
2. රෝගීන් ආලේප කිරීමේ දේව ප්‍රසාද නිධානය

මෙම දේව ප්‍රසාද නිධාන දෙක සුවය දනය කිරීමේ දේව ප්‍රසාද නිධාන යනුවෙන් හඳුන්වනු ලබන්නේ, එමගින් පුද්ගලයාට ආත්මික හා ශාරීරික සුවය ලැබෙන නිසා ය. මෙම ආත්මික හා ශාරීරික සුවය සදනන ජීවිතය අරහයා ය.

## සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය




13.1 රූපය - සමගි සන්ධානය ලබන අවස්ථාවක්

මෙම දේව ප්‍රසාද නිධානය හැඳින්වෙන වෙනත් නම්:

1. **සිත් හැරීමේ දේව ප්‍රසාද නිධානය**

   තම පාපි බව පිළිගෙන ඊට සමාව ලබා ගෙන දෙවියන් වහන්සේ වෙතට නැවත හැරීම සිදු වන නිසා මේ නමින් හැඳින්වේ.

2. **පශ්චාත්තාපයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය**

   අපගේ පාපවලට පශ්චාත්තාප වීමේ ඇති වැදගත්කම හා පව්වලට දඬුවම් ඉෂ්ට කිරීමේ ඇති අවශ්‍යතාව අවධාරණය කරන නිසා මේ නමින් හැඳින්වේ.

3. **පාපෝච්චාරණය**

   එක් එක්කෙනා පාප උච්චාරණය කර, ඒවාට පව් සමාව අයදින නිසා මේ නමින් හැඳින්වේ.

4. **සමාව දානය කිරීමේ දේව ප්‍රසාද නිධානය**

   මෙම දේව ප්‍රසාද නිධානයේ ප්‍රධාන ප්‍රතිඵලය වන්නේ පව් සමාව යි. එමගින් සිත් සාමය ලැබේ.

**ඇතුළාන්ත මනස්ථාපය**

ඇතුළාන්ත සිත් හැරීම අපගේ මුළු ජීවිතයේ ම පූර්ණ නව යොමුවකි. අපගේ මුළු හදවතින් ම දෙවියන් කරා ආපසු ඒමකි. නපුර ත්‍යාජ කිරීමකි. නපුරු ක්‍රියා පිළිකුල් කිරීමකි. එහෙයින් ඇතුළාන්ත සිත් හැරීමකින් තොර ව බාහිර ව කරන පශ්චාත්තාපි ක්‍රියා ඵල රහිත හා රැවටිලි සහගත ය. "දෙවිඳුන් ප්‍රිය පඬුර නම්, බිඳුණු හදවතකි" (ගීතාවලිය 51:17).

**පශ්චාත්තාපවන්නකු  කළ යුතු දේ**

පාපයක් සිදු වූ විට පළමු ව අපි අපගේ පාපයට මනස්ථාප විය යුතු වෙමු. මනස්ථාප වීම යනු හදවතේ ඇති වන ශෝකය හා කළ වරද ගැන පිළිකුලක් සමග නැවත පව් නොකිරීමට අධිෂ්ඨානයක් ඇති කර ගැනීම යි.  "වත ඉරාගෙන නොව, සිත ඉරාගෙන නුඹේ දෙවි සමිඳුන් වෙත හැරී එන්න" (ජෝවෙල් 2:13).




දයාධික මනස්ථාපය යනු සියල්ලට වැඩියෙන් දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රේම කිරීම මුල් කර ගෙන ප්‍රේමය නිසා ඇති වන මනස්ථාපය යි. එය "ප්‍රේමයේ මනස්ථාපය" ලෙස ද හැඳින්වේ. "ඔබට විරුද්ධව, ඔබට පමණක් විරුද්ධව මම පව් කළෙමි" (ගීතා 51:4).

සුළු පාපයක් වූ විට සැබෑ දයාධික මනස්ථාපයක් වී නම් එම පාපයට සමාව ලැබේ. එහෙත් මරණීය පාපයක් කළ විට සැබෑ දයාධික මනස්ථාපය පමණක් ප්‍රමාණවත් නොවේ. හැකි විගස පාපෝච්චාරණය කිරීමේ අධිෂ්ඨානයෙන් කළ මරණීය පාපයට දයාධික මනස්ථාප වේ නම් දයාධික මනස්ථාප වූ මරණීය පාපයට ද සමාව ලැබේ.

ස්වර්ගීය ජීවිතය හෙවත් දේව රාජ්‍යය අහිමි වී නිරයේ දුක්ගාවිනාවලට ලක් වී දුක් වේදනා විඳීමට සිදු වීමේ බිය කරණ කොට ගෙන යමෙක් තමාගේ පාපයන්ට දුක්මනස්තාප වේ නම් එය භයාධික මනස්ථාපය යනුවෙන් හැඳින්වේ. භයාධික මනස්ථාපය ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගේ පෙළඹවීමෙන් ලැබෙන දේව දීමනාවකි. කෙසේ වෙතත් භයාධික මනස්ථාපයෙන් පාප ක්ෂමාව නොලැබෙන අතර භයාධික මනස්ථාප වූවන් තම පාපයන්ට සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය තුළ පාප ක්ෂමාව ලබා ගත යුතු ව ඇත.

සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය වෙත පිය නැගීමට අපේක්ෂා කරන්නා පහත පියවර අනුගමනය කළ යුතු යː

1. ආත්ම සෝදිසියක යෙදීම
2. කළ පාපයන්ට මනස්ථාප වීම (භයාධික මනස්ථාපයට වඩා දයාධික මනස්ථාපය නිර්දේශ කෙරෙයි)
3. නැවත එම පව් නොකිරීමට ඉටා ගැනීම
4. කළ පව් පාපෝච්චාරණය කිරීම හෙවත් සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය ලබා ගැනීම
5. දෙන දඬුවම් හා පශ්චාත්තාප ක්‍රියා ඉටු කිරීම (වන්දි ගෙවීම)

සැබෑ ලෙස මනස්ථාප වී තම සිත හරවා ගෙන සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය ලබා ගන්නා කළ යුතු වන්නේ, "වත ඉරා ගැනීමක් නොව සිත ඉරා ගැනීමකි." සිත ඉරා ගැනීම යනු කළ වැරදි නිවැරදි කර ගැනීම යි. උදාහරණ:- සොරකම් කළ දේවල් නැවත අයිතිකරුවන්ට ලබා දීම, කළ අලාභයට වන්දි ගෙවීම. තව ද දුගී මගී යාචකයන්ට උදව් උපකාර කිරීම ද වැදගත් වේ. මේ සඳහා පහත සඳහන් මනස්තාප ක්‍රම වැදගත් වේ.

**මනස්ථාප ක්‍රම (පශ්චාත්තාප ක්‍රියා)**

- ⋆ යාච්ඤාව
- ⋆ නිරාහාරශීල රැකීම
- ⋆ දන්දීම
- ⋆ දුක්වේදනා හා බලාපොරොත්තු කඩවීම් ඉවසීමෙන් විඳදරා ගැනීම
- ⋆ කොතරම් වෙහෙස වුවත් අපට පැවරෙන කාර්ය සතුටින් ඉටු කිරීම.

### පශ්චාත්තාපයේ දේව ප්‍රසාද නිධානයේ ප්‍රතිඵල

මෙම දේව ප්‍රසාද නිධානයේ පූර්ණ බලය දෙවියන් වහන්සේගේ වරප්‍රසාදයෙහි නැවත පිහිටුවීමත් ඔවුන් වහන්සේ සමග ඉතා සමීප මිත්‍රත්වයකින් බැඳීමත් මත රඳ පවතියි. දෙවියන් වහන්සේ සමග සමගි සන්ධානයට පැමිණීම, මෙම දේව ප්‍රසාද නිධානයේ පරමාර්ථය හා ප්‍රතිඵලය වේ. පශ්චාත්තාප වූ හෘදයකින් හා ආත්මික සූදානමකින් යුතු ව මෙම දේව ප්‍රසාද නිධානය ලබන්නාට ඇති වන සමගි සන්ධනාය "අතිමහත් ආධ්‍යාත්මික අස්වැසිල්ලක් සහිත හදවතෙහි ජනිත වන පූර්ණ චිත්ත සාමයක් හා සාන්ත භාවයකින්" යුක්ත වන්නේ ය.

**පශ්චාත්තාපයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය මගින්**

* සැබෑ ආධ්‍යාත්මික පුනර්ජීවනයක් ද
* මනුෂ්‍ය උතුම්කම නැවත පිහිටුවීමක් ද
* දෙවියන් වහන්සේගේ දරුවන්ගේ ජීවිත තුළ උරුම විය යුතු ආශිර්වාදයන් ද ගෙන එන්නේ ය.
* මේ සියලු දේට වඩා වැදගත් වන්නේ දෙවියන් වහන්සේ සමග ඇති වන මිත්‍රත්වය යි.




**ශුද්ධ ලියවිල්ලෙන්......**

පසුතැවී සිත් හරවා ගැනීමට වුවමනාව නැතැ යි සිතන සිල්වතුන් අනූනව දෙනෙකුට වඩා පසුතැවී සිත හරවා ගන්නා එක පව්කාරයකු ගැන ස්වර්ගයෙහි ප්‍රීතිය ඇති වන්නේ ය යි මම ඔබට කියමි.

(ලූක් 15:7)

සමිඳාණන් වහන්සේ හැරී පේදුරු දෙස බැලූ සේක. පේදුරු ද "අද කුකුළා හඬලන්නට පළමුවෙන් 'ඔහු නාඳුනමි'යි තුන් වරක් ඔබ මා ගැන කියන්නෙහි ය"යි සමිඳාණන් වහන්සේ ඔහුට පැවසූ කීම සිහිකොට පිටතට ගොස්, දැඩි දුකින් හැඬී ය.

(ලූක් 22:61-62)

## රෝගීන් ආලේප කිරීමේ දේව ප්‍රසාද නිධානය




13.2 රූපය - රෝගියකු ආලේප කරන අවස්ථාවක්

ජේසුස් වහන්සේගේ දූත සේවාවේ වැදගත් තැනක් රෝගීන් සුව කිරීමට හිමි විය. අංශභාග රෝගියා සුවපත් කිරීම (මතෙව් 9:2-7) හා අතක් පණ නැති මිනිසා සුව කිරීම (මතෙව් 12:10-13) එයට උදහරණ වේ. මෙම සුව කිරීම්වල දී රෝගියාගේ විශ්වාසය ද ඉතා වැදගත් විය. එබැවින් ජේසුස් වහන්සේගේ සළුවට අත ගැසූ ස්ත්‍රියට උන්වහන්සේ මෙසේ වදාළ සේක:

දියණියනි, ඔබේ ඇදහිල්ල ඔබ සුවපත් කළේ ය.

(මාක් 5:34)

ජේසුස් වහන්සේ තම අපෝස්තුලුවරුන් ව ධර්මදූත සේවාවට යැවූ කළ ඔවුහු ද රෝගීන් සුවපත් කළහ.

> ඔව්හු (අපෝස්තුලුවරු) බොහෝ රෝගීන් ද තෙලින් ආලේප කොට සුවපත් කළහ. (මාක් 6:13)

එපමණක් නොව ජාකොබ් තුමා මෙසේ උගන්වයි.

> ඔබ අතරෙන් යමෙක් රෝගී ව සිටින්නේ නම්, ඔහු සභා මූලිකයන් කැඳවා ගනීවා. ඒ මූලිකයෝ සමිඳුණන් වහන්සේගේ නාමයෙන් ඔහු තෙලින් ආලේප කොට, ඔහු උදෙසා යාච්ඤා කරත්වා. එවිට ඇදහිල්ලෙන් පුදන යාච්ඤාවෙන් රෝගියාට සුවය ලැබේ. සමිඳුණන් වහන්සේ ඔහු නැගිටවනු ඇත. ඔහු පව් කර තිබේ නම්, ඒ පව් ඔහුට කමා කරනු ලැබේ.
> (ජාකොබ් 5:14-15)

මෙම සියලු කරුණුවලින් පෙන්නුම් කරන්නේ මුල් කිතුනු සභාව තුළ රෝගීන්ගේ ආලේපය නමැති දේව ප්‍රසාද නිධානය පැවති බව යි. රෝගීන්ගේ ආලේපය යනු කෙනෙකු බරපතල ලෙස රෝගී ව සිටින නිසා හෝ මහලු වියට පත් වීම නිසා හෝ ඔහුට ආධ්‍යාත්මික ශක්තියත් සිත් ශාන්තියත් කායික සුවයත් පතා දනය කරනු ලබන දේව ප්‍රසාද නිධානය යි.

## සක්‍රමේන්තුව පිළිබඳ ව ශුද්ධ වූ සභාවේ ඉගැන්වීම්

දේව ප්‍රසාද නිධාන හතෙන් එක් දේව ප්‍රසාද නිධානයක් විශේෂාකාරයෙන් රෝගීන් ශක්තිමත් කිරීම සඳහා වෙන් කොට ඇත. මුල් අවධියේ සිට ම පෙරදිග හා අපරදිග යන කතෝලික සභා දෙකෙහි ම දේව වන්දනා සම්ප්‍රදායයන්හි ශුද්ධ වූ තෛලයෙන් රෝගීන් ආලේප කිරීමේ චාරිත්‍රය පැවති බවට සාක්ෂි ඇත. කාලයත් සමග රෝගීන් ආලේප කිරීමේ දේව ප්‍රසාද නිධානය, මරණ මංචකයෙහි සිටින්නන්ට පමණක් දානය කෙරිණි. මේ හේතුව නිසා ම ක්‍රමයෙන් එය "අන්තිම ආලේපය" යනුවෙන් හැඳින්වීමට පටන් ගැනිණි. මේ ක්‍රමික විකාශය තුළ වුව ද සැම විට ම එය රෝගී පුද්ගලයාගේ ගැලවීමට උපකාරී වන්නේ නම්, ඔහු නැවත සුවපත් කරන ලෙස ස්වාමින් වහන්සේට ආරාධනා කර ඇත. දෙවන වතිකාන මන්ත්‍රණ සභාවේ ඉගැන්වීම් සැලකිල්ලට ගනිමින් අතිඋතුම් හයවන පාවුලු ශුද්ධෝත්තම පියතුමාගේ "රෝගීන්ගේ දිව්‍යමය ආලේපය" නමැති අපෝස්තලික ව්‍යවස්ථාව මෙසේ උගන්වයි:

බලවත් ලෙස රෝගී වූ තැනැත්තකුට ඔලිව් හෝ වෙනත් ශාකයකින් ලබාගෙන නියමාකාරයෙන් ආශිර්වාද කළ තෛලයෙන් ඔහුගේ/ඇයගේ නළල හා දෑත් ආලේප කරමින්; පහත සඳහන් වචන වරක් පමණක් උච්චාරණය කරමින්; රෝගීන් ආලේප කිරීමේ දේව ප්‍රසාද නිධානය දානය කරනු ලැබේ: "මේ පාරිශුද්ධ ආලේපයෙන් ද තමන් වහන්සේගේ දයාබර කරුණාවෙන් ද ස්වාමීන් වහන්සේ ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ වරම් දෙමින්, ඔබට ආධාර කරන සේක්වා! ආමෙන්. ඔබේ පව්වලින් ඔබ මුදා ගැලවීම දානය කර කරුණාබර ව ඔබ සනසන සේක්වා! ආමෙන්.

**රෝගීන් ආලේප කිරීමේ පිළිවෙත**

- ආරම්භක පිළිවෙත
- පශ්චාත්තාපික පිළිවෙත
- දේව වාක්‍ය පිළිවෙත
- විශ්වාසිකයන්ගේ යාච්ඤා
- හිස මත අත් තැබීම
- රෝගීන් ආලේප කිරීමේ තෛලයෙන් ආලේප කිරීම
- දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ දානය කිරීම
- ආශිර්වාදය

**රෝගීන් ආලේප කිරීමේ දේව ප්‍රසාද නිධානයෙන් ලැබෙන දේව වරප්‍රසාද**

- ★ පෞද්ගලික ව තමන්ගේත් මුළු ශුද්ධ වූ සභාවේත් යහපත වෙනුවෙන් රෝගී වූ පුද්ගලයා ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ දුක්ප්‍රාප්තියට සම්බන්ධ කිරීම
- ★ රෝගී බවේ හෝ වයස්ගත වීමෙන් හෝ ඇති වන වේදනා ක්‍රිස්තියානි ලීලාවෙන් දරා ගැනීමට අවශ්‍ය ශක්තිය, සාමය හා ධෛර්යය ලැබීම
- ★ රෝගී වූ තැනැත්තාට සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය මගින් පව් ක්ෂමාව ලබා ගැනීමට අවස්ථාවක් නොතිබුණේ නම් ඔහුගේ පාපවලට ක්ෂමාව ලැබීම
- ★ ඔහුගේ/ඇයගේ ආත්ම ගැලවීමට ගෝචර වන්නේ නම් ශාරීරික සුවය ලැබීම
- ★ සදාකාලික ජීවිතය කරා එතෙර වීමට සුදානම් කිරීම.
- ★ රෝගී වූ අයගේ විශ්වාසය හා බලාපොරොත්තුව පෝෂණය කරමින් ජීවිතයේ පෙරටම යාමට දිරිය ලබා දීම.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය අපේක්ෂා කරන්නෙකු අනුගමනය කළ යුතු පියවර **පහ** ලියන්න.
2. දයාධික මනස්ථාපය හා භයාධික මනස්ථාපය අතර වෙනස පැහැදිලි කරන්න.
3. රෝගීන්ගේ ආලේපයෙන් ලැබෙන දේව වරප්‍රසාද **තුනක්** ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

- *රාත්‍රි යාච්ඤාවේ දී දවස තුළ සිදු වූ පව් දැන ගැනීමට හෘද සාක්ෂිය සෝදිසි කරන්න. දේව ප්‍රේමය මුල් කර ගෙන තම පව්වලට සැබෑ ලෙස මනස්ථාප වන්න.*
- *අළු බදාදා පියතුමා නළලේ අළු තවරමින් වදාළ ප්‍රකාශය නිතර සිහිකරන්න: "ඔබ දූවිලි බව ද දූවිල්ලට ම හැරෙන බව ද සිහිකරන්න"*

# 14 පූජකවරය

ජනතා සේවය සඳහා ස්ථාපිත දේව ප්‍රසාද නිධාන දෙකකි.

1. පූජකවරය හෙවත් පූජාත්වරය
2. ආශිර්වාදකාර බන්ධනය

සේවය සඳහා ස්ථාපිත දේව ප්‍රසාද නිධාන දෙක සෙසු දේව ප්‍රසාද නිධානවලින් වෙනස් වේ. මන්ද යත්, මෙම දේව ප්‍රසාද නිධාන දෙකෙන්;

1. ධර්මදූත මෙහෙවරක් පැවරෙයි
2. දේව ජනතාව ගොඩනගයි
3. අන් අය ගැලවීම තුළින් තම ගැලවීම සලසා ගනියි.

උදහරණයක් ලෙස, පවුල තුළ උපදින දරුවන් දේව විශ්වාසය තුළ පුරුදු පුහුණු කිරීමේ වගකීම ආශිර්වාදකාර බන්ධනයෙන් දෙමව්පියන්ට පැවරෙයි. ඒ අනුව දෙමව්පියෝ දරුවන් පවුල තුළ ධර්මානුකූල ව හැඩගස්වමින් දේව ප්‍රසාද නිධාන ලබා ගැනීමට යොමු කරති. මෙය පූජකවරය ලැබුවන්ගේ හා දෙමව්පියන්ගේ යුතුකමක් වන්නේ ය. තව ද දේව ජනතාව ගොඩනැඟීම සඳහා නව සාමාජිකයන් බිහි කරන්නේ ද පවුල තුළ ය. ඔවුන්ට ප්‍රසාද ස්නාපනය දනය කරන්නේ පූජක ධූරයකට පත් වූ අය විසිනි.

## පූජකවරය

ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ අපෝස්තුලුවරුන්ට පවරන ලද ධර්මදූත සේවාව උන්වහන්සේගේ දෙවන ආගමනය දක්වා අඛණ්ඩ ව ඉදිරියට පවත්වා ගත යුතු ය. එය සිදු කරන්නේ පූජකවරය නමැති දේව ප්‍රසාද නිධානය මගිනි. මෙම දේව ප්‍රසාද නිධානයෙහි ධූර 3කි.




පූජකවරයෙහි පූර්ණත්වය හිමිවන්නේ රාජගුරුප්‍රසාදී ධූරයට ය. එතුමාගේ භාරයට පත්කොට ඇති විශේෂ සභාවේ දෘෂ්‍යමාන නායකයා වන්නේ එතුමා ය. අපෝස්තුලුවරුන්ගේ අනුප්‍රාප්තිකයා ලෙස හා රාජගුරු මණ්ඩලයේ සාමාජිකයකු ලෙස අධිකාරී බලයකින් යුතු ව ශුද්ධ වූ සභාවේ දූත මෙහෙයට එතුමා සහභාගි වෙයි.

පූජාප්‍රසාදීතුමන්ලා තම එඬේරික දූත සේවාව කිරීමට රාජගුරුප්‍රසාදීන් වහන්සේලා මත රැඳී සිටිති. රාජගුරුප්‍රසාදීන් වහන්සේලාගේ පත්කිරීම් මත මීසම් සංසයක් හෝ අපෝස්තලික සේවාවක් හෝ භාර ව කටයුතු කරති.

දේව වාක්‍ය සේවාව, දේව වන්දනාව, එඬේරික පාලනය, දයාවේ සේවාව වැනි අංශවල වැදගත් කටයුතු රාශියක් රාජගුරුප්‍රසාදීන් වහන්සේලාගේ එඬේරික පාලනය යටතේ තේවාචාර්යතුමන්ලා ඉටු කරති.




### පදවි පූජක පොරොන්දු දෙකකි

1. කීකරුකම (කීකරු කමේ ජීවිතයකට පිවිසීම)
2. පූජක බඹසර (බඹසර ජීවිත රටාව)

1. **කීකරුකම යනු** :- රදගුරු පදවිය භාර රදගුරුතුමාටත් එතුමාගේ අනුප්‍රාප්තිකයන්ටත් අවනත වීම යි. මෙම පොරොන්දුව දෙනු ලබන්නේ, පූජකවරය ලබන දිනයේ දී ය.

2. **පූජක බඹසර යනු** :-විවාහ නොවී, තම මුළු ජීවිතය ම දේව රාජ්‍යය උදෙසා කැප කිරීම යි.

### පූජාප්‍රසාදිතුමන්ගේ වගකීම්

- ශුභාරංචිය දේශනා කිරීම
- ජනතාවට සැබෑ එඬේරෙකු වීම : ජනතාවට ඇහුම්කම් දීම, ඔවුන්ගේ අවශ්‍යතා සොයා බැලීම, ගිහි නායකයන්ට අවශ්‍ය නායකත්වය දීම හා ඔවුන්ගේ සහයෝගය ලබා ගැනීම
- දේව වන්දනා මෙහෙයන් පැවැත් වීම : ජනවන්දනාව කිතුනු ජනතාවගේ විශ්වාසයේ ජීවිතයට රුකුලක් වේ. යාච්ඤාවේ ස්ප්‍රීතුවෙන් කිතුනු ජනතාවගේ විශ්වාසය තහවුරු කිරීම මගින්, ඔවුන් තුළ ආධ්‍යාත්මික ප්‍රීතියක් ඇති කිරීම

* තම පදවියේ රාජගුරුප්‍රසාදිතුමන් සමග සහයෝගයෙන් කටයුතු කිරිම
* දේව ජනතාවගේ ආධ්‍යාත්මික අවශ්‍යතා සපුරාලීම

**තේවාචාරිවරුන්ගේ වගකීම්**

* දිව්‍ය පූජාව හා ජනවන්දනා මෙහෙයන් තුළ දේව වාක්‍යය දේශනා කිරීම
* දිව්‍ය පූජාවේ හා අනෙකුත් ජනවන්දනා මෙහෙයන්හි දී රාජගුරුප්‍රසාදිතුමාට හා පූජාප්‍රසාදිතුමන්ලාට සහාය වීම
* පිළිවෙත් අනුව ප්‍රසාද ස්නාපනය දනය කිරීම
* විවාහ පිළිවෙත් සිදු කිරීම
* අවමංගල්‍ය පිළිවෙත් සිදු කිරීම
* දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද ආශිර්වාදය දනය කිරීම

**පූජාප්‍රසාදින් වහන්සේලා වෙනුවෙන් ගිහියන්ගේ යුතුකම්**

* ඔවුන් වෙනුවෙන් යාච්ඤා කිරීම හා ඔවුන්ට ගෞරව කිරීම
* මීසම් සේවාවන්ට සහාය දීම
* දේව රාජ්‍යය පතළ කිරීමේ කටයුතුවලට සහාය වීම
* ධර්මෝපදේශ සේවාවන්ට සම්බන්ධ වීම
* ජනවන්දනා කටයුතුවලට සහාය වීම
* පොදු වැඩ කටයුතුවල දී සහයෝගය දීම
* ඔවුන් ව නඩත්තු කිරීම හා ආරක්ෂා කිරීම

**පූජකවරය  දානය කරන්නේ;**

පූජාත්වරය දානය කරන්නට බලය ඇත්තේ රාජගුරු ප්‍රසාදින් වහන්සේලාට පමණක් ය. රාජගුරු ප්‍රසාදීන් වහන්සේ අපේක්ෂකයාගේ හිස මත අත් තබා නියමිත වචන උච්චාරණය කරමින් මෙම දේව ප්‍රසාද නිධානය දනය කරයි.

**පූජකවරය ලැබිය හැකි අය**

* ප්‍රසාද ස්නාපනය හා අභිවෘද්ධි ආලේපය ලබා තිබීම
* අවිවාහක ජීවිතයක් ගත කරන හා ජීවිත කාලය තුළ ම එලෙස අවිවාහක ව ගත කිරීමට තීරණය කළ පිරිමි අය (එලෙස අවිවාහක ව ගත කරන්නේ දේව රාජ්‍යය වෙනුවෙනි).
* එවැනි ජීවිතයක් සඳහා දේව කැඳවීමක් ලබා තිබීම
* දෙමාපියන් ආශිර්වාදකාර බන්ධනයේ සක්‍රමේන්තුව ලබා තිබීම
* අපේක්ෂකයා යහපත් චරිතයකින් යුක්ත වීම

- මනා සෞඛ්‍ය තත්ත්වයක සිටීම
- අවැසි පුහුණු වීමේ කාලය සම්පූර්ණ කර තිබීම
- නිදහස් කැමැත්ත.

පූජකවරයේ පූර්ණත්වය හිමි වන්නේ රාජගුරුප්‍රසාදි ධූරයට යි. අපෝස්තුලුවරුන්ගේ තනතුරට පත්වන එතුමෝ පූජකවරයේ සියලු බලතල සහිත ව පූජක වරමේ පූර්ණත්වය ලබන්නෝ ය. රාජගුරුප්‍රසාදිවරුන් පත් කරනු ලබන්නේ ශුද්ධෝත්තම පාප්වහන්සේ විසිනි. උන්වහන්සේ සමග සාමූහික ව එතුමන්ලා ධර්මයත් සදාචාරයත් පිළිබඳව උගන්වන විට නොවරදිනසුළු බව භුක්ති විඳින්නාහ.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. මිසම් සේවක පූජාප්‍රසාදිතුමා විසින් ඉටු කරන සේවා **පහක්** ලියන්න.
2. නිල පූජකවරයේ ධූරයන් **තුන** නම් කරන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*යාච්ඤාවේ හා වන්දි ගෙවීමේ ස්වකීය ජීවිතයෙන් තාපස තාපසිකාවෝ රෝගීන් සඳහා, ධර්ම දූත සේවය සඳහා කෙතරම් මහත් ආත්ම පරිත්‍යාගයක් කරන්නේ ද? ඔබ එය අගය කරන්න. ඔබ ඔවුන්ගේ කාර්යයන්ට සහාය දෙන්න.*

*ඔබටත් එවැනි දේව කැඳවීමක් තිබේදැයි සිතා බැලුවා ද?*
*දේව කැඳවීම් වැඩි කර දෙන ලෙස දෙවිඳුන් යදින්න. දේව කැඳවීම් ලබා සිටින අයගේ සේවයේ දී පැමිණෙන දුර්පරීක්ෂාවලින් ජය ගැනීමට ශක්තියත්, ඔවුන්ගේ සේවාව සාර්ථක ව කර ගෙන යාමට දෙවිඳුන්ගේ වරප්‍රසාද නිරතුරු දානය කර දෙන මෙන් යාච්ඤා කරන්න.*

# 15 ආශිර්වාදකාර බන්ධනය

ආශිර්වාදකාර බන්ධනයේ ප්‍රසාද නිධානය :



15.1 රූපය - ආශිර්වාදකාර බන්ධන පිළිවෙත

> "දෙවියන් වහන්සේ එක් කළ අය මනුෂ්‍යයා වෙන් නොකෙරේවා!
>
> (මාක් 10:9)

විවාහය යනු ස්වාමි පුරුෂයා හා භාර්යාව එකිනෙකාට අන්‍යොන්‍ය ව කැපවෙන අවලංගු කළ නොහැකි ගිවිසුමකි. ස්ත්‍රියක හා පුරුෂයකු නිදහස් කැමැත්තෙන් ඇතුළු වන මෙම ගිවිසුම යාවජීව සහකාරකමකි (මතෙව් 19:6). එම නිසා එක් පාර්ශවයක් හෝ දෙදෙනා ම හෝ කුමන අවස්ථාවක දී හෝ එම කැමැත්ත අස්කර ගත්තත් විවාහ ගිවිසුම එලෙස ම පවතියි.




| ඒකත්වය | අඛණ්ඩත්වය |
|---|---|
| ඒකත්වය යනු එක් ස්වාමි පුරුෂයෙකුට එක් භාර්යාවක ද එක් භාර්යාවකට එක් ස්වාමි පුරුෂයෙකු ද පමණක් විවාහ කර ගත හැකි බව ය. | අඛණ්ඩත්වය යනු කිතුනු විවාහයක් දික්කසාද කළ නොහැකි බව ය. |




ජීවිතාන්තය දක්වා ම පවත්වා ගෙන යන සබඳතාව සමාන කළ හැක්කේ ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ ස්වකීය සභාව හා සමග පවත්වා ගෙන යන සබඳතාවට ය. එම සබඳතාව ගොඩනගා ගන්නේ දෙදෙනා එකිනෙකා වෙත දක්වන ආදරය මගිනි. එම ආදරය දිනෙන් දින වර්ධනය කරගත යුතු ය.

තමන්ට ලැබෙන දරුවන් සතුටින් බාරගෙන ඔවුන්ට ආදරය, රැකවරණය, පෝෂණය, ක්‍රිස්තියානි හැදියාව හා අධ්‍යාපනය ලබා දීම විවාහයේ පරමාර්ථයකි.

දරු සම්පත සමිඳාණන්ගෙන් ලැබෙන දයාදයකි. ඒ සම්පත එතුමන්ගෙන් ලැබෙන ඉමහත් ආශිර්වාදයකි.

(ගීතාවලිය 127:3)

### කතෝලික විවාහයට ඇති නීත්‍යානුකූල බාධා

- **වයස** :- අවුරුදු 18 සම්පූර්ණ විය යුතු ය. අවුරුදු 23-29 අතර විවාහ වීම නිරෝගී දරුවන් බිහි කිරීමට පිටිවහලකි.
- **නිදහස් කැමැත්ත** :- තමන් අකමැති පුද්ගලයකු හා විවාහ වන ලෙස බල කළ නොහැකි ය.
- **අපරාධ** :- යමෙක් යම් පුද්ගලයකු හා විවාහ වීමේ අදහසින් එම පුද්ගලයාගේ ස්වාමි පුරුෂයා ව හෝ භාර්යාව හෝ තමාගේ ස්වාමි පුරුෂයා ව හෝ භාර්යාව හෝ ඝාතනය කළහොත් එම පුද්ගලයා සමග වලංගු විවාහයකට ඇතුළත් විය නොහැකි ය.
- **ලේ නෑකම්**
- **මිශ්‍ර විවාහ**

**විවාහ පොරොන්දුව**

විවාහයේ බාහිර සලකුණු වනුයේ විවාහ පොරොන්දුව යි.




ආශිර්වාදකාර බන්ධනය දානය කරනු ලබන්නේ විවාහ අපේක්ෂක යුවළ විසින් එකිනෙකාට ය. පූජාප්‍රසාදිතුමා සභාවේ නිල සාක්ෂිකරුවා ය. එතුමා ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ දෘෂ්‍යමාන නියෝජිතයා වශයෙන් දෙවියන් වහන්සේගේ ආශිර්වාදය දානය කරයි. එබැවින් විවාහය දෙවි සමිදුණන් ඉදිරියේ සිදුවන උත්තරීතර එක්වීමකි (කොරි 7:10).

ප්‍රසාද ස්නාපනය ලැබූ දෙදෙනෙකු අතර සිදු වන විවාහ ගිවිසුම දේව ප්‍රසාද නිධානයකි. එවැන්නක් අවලංගු කළ නොහැකි ය.



## ආශිර්වාදකාර බන්ධනය හා සිවිල් නීතිය

ශ්‍රී ලංකා ජනරජයේ නීතිරීති අනුව සියලු ම විවාහ රජයේ ලියාපදිංචි කළ යුතු ය. මේ අනුව දේවස්ථානවල පැවැත්වෙන කතෝලික විවාහ ද රජයේ ලේඛනවල ලියාපදිංචි කරනු ලැබේ. එසේ කරනු ලබන්නේ මිසම් භාර පියතුමන් විසිනි. එතුමන්ට රෙජිස්ට්‍රාර් වශයෙන් ක්‍රියා කරන්නට අවසරය ලැබී ඇත. මෙම ලියාපදිංචි කිරීම දේව ප්‍රසාද නිධානයට අදාළ වන්නේ නැත. එය වැදගත් වන්නේ සිවිල් අයිතිවාසිකම් සඳහා පමණි. රජයේ ලියාපදිංචි වී ඇතත් නැතත් දේවස්ථානයක සිදු කරන විවාහ, දේව ප්‍රසාද නිධානයක් සැටියට සඳහටම වලංගු ය. එහෙත් රජයේ නීති රීති උල්ලංඝනය නොවන පිණිසත් තමන්ගේ දේපළ ඉඩකඩම් පිළිබඳ අයිතිය සුරකෙන පිණිසත් රජයේ ලියාපදිංචි කළ යුතු ය. කතෝලික නොවන පූජකවරයකු ඉදිරියේ හෝ රෙජිස්ට්‍රාර්වරයකු ඉදිරියේ හෝ විවාහ වීමට කතෝලිකයනට අවසර නොමැත. එවැනි විවාහයක් දේව ප්‍රසාද නිධානයක් නොවේ.

## දික්කසාදය හා අවලංගු විවාහ

කතෝලික සභාව තුළ දික්කසාදයක් නොමැත. මන්ද වලංගු විවාහයක් අවලංගු කිරීමේ හැකියාව ශුද්ධ වූ සභාවට පවා නොමැත. එය දෙවියන් වහන්සේ ඉදිරියේ කළ ගිවිසුමකි. එහෙත් ඇතැම් අවස්ථාවල දී සභා අධිකරණයක දී කරන විභාගයක් අවසානයෙහි ඇතැම් විවාහ සිදු වී නොමැති බවට ප්‍රකාශ කරයි. එසේ ප්‍රකාශ කරන්නේ නිදහස් කැමැත්ත නොමැති ව සිදුකළ විවාහ සම්බන්ධයෙන් හා විවාහයට නීත්‍යානුකූල බාධාවක් පවතින විට එයට නිසි අවසරයක් නොගෙන කළ විවාහ සම්බන්ධයෙන් පමණි.

කතෝලික විවාහ ජීවිතය සාර්ථක කර ගැනීම සඳහා;

- ⋆ දෙදෙනා ම කතෝලිකයන් වීම
- ⋆ අන්‍යෝන්‍ය ප්‍රේමය හා විශ්වාසය
- ⋆ පිරිසිදු චරිතය
- ⋆ අවබෝධය හා තේරුම් ගැනීම
- ⋆ පරිත්‍යාගය
- ⋆ පවුලේ සාමූහිකත්වය වෙනුවෙන් කටයුතු කිරීම වැදගත් ය.
- ⋆ විවාහ ජීවිතයේ වගකීම් වෙත ආධ්‍යාත්මික ප්‍රවේශය

> මෙසේ ඔව්හු එවක් පටන් දෙදෙනකු නොව එක් කෙනෙක් වෙති.
>
> (මතෙව් 19:6)

**ක්‍රියාකාරකම**

1. රජයේ විවාහ නිලධාරියකු හමුවේ විවාහ වීමට යන කතෝලිකයකුට ඔබ දෙන උපදේශය කුමක්දැයි පැහැදිලි කරන්න.
2. සාර්ථක කතෝලික විවාහයක් සඳහා අවශ්‍ය වන දෑ පිළිබඳ ලැයිස්තුවක් ඉදිරිපත් කරන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

***පාසල් යන කාලය තුළ ප්‍රේම සබඳතා ඇති කර නොගනිමු.***

# 16 පැවිදි දිවිය

## පැවිදි දිවියේ ඓතිහාසික පසුබිම

මුල් යුගයේ දී තාපසයන් ගෘහස්ථ ජීවිතයක් ගත කළත් තුන්වන සියවස පමණ වන විට සාමුහික ව ජීවත් වූ බවට සාක්ෂි ඇත. ආරණ්‍යවාසී තාපසයන් අතර පළමුවැන්නා තීබිස්හි පාවුලු තුමා ය (ක්‍රි.ව. 227-342). එතුමාගේ ගෝලයකු වූ ඊජිප්තුවේ ශුද්ධ වූ අන්තෝනි තුමාගේ කාලයේ කාන්තාර ආශ්‍රිත ව තාපසයන් 5000ක් පමණ සිටි බව වාර්තා වේ. පසු කාලීන ව නව තාපස ජනපද ඇති විය. තාපසයෝ තම ආධ්‍යාත්මික වර්ධනය සඳහා දැඩි දුෂ්කරතා විඳිමින් සාමුහික ජීවිත ක්‍රමයකට දායක වූහ.

තාපස ජීවිතය ක්‍රමවත් කරමින් ඊට මෙහෙවර කළ පුද්ගලයන් අතර ශුද්ධ වූ බැසිල් ජෙරොම්, අගොස්තීනු හා අම්බ්‍රෝස් තුමන්ලා ගැන සඳහන් කළ හැකි ය. තාපස දිවියේ පුරෝගාමීන් ලෙස ශුද්ධ වූ බෙනඩික් හා පැකෝමියස් තුමන්ලා සැලකිය හැකි ය. විශේෂයෙන් තාපස පැවිදි ජීවිතයකට විනය මාලාවක් සකස් කළේ මෙතුමන්ලා ය.

> කන්ද මත භාවනා කරමින් සිටියා වූ ද ජනතාවට දේව රාජ්‍යය දේශනා කළා වූ ද රෝගීන් හා අංග විකලවුන් සුවපත් කළා වූ ද පව්කාරයන් ධර්මිෂ්ඨ බවට පත්කළා වූ ද බාලයන්ට ආශීර්වාද කළා වූ ද සියල්ලන්ට යහපත කළා වූ ද තමන් එවා වදළ පියාණන් වහන්සේට නිතර කීකරුකමින් සිටියා වූ ද ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ පැවිදි අය මගින් ප්‍රකාශ කළ යුතු වන්නේ ය.
>
> (ජාතීන්ගේ ආලෝකය අංක 46)

පැවිදි ජීවිතය තුළ කිතුනුවකු තම ප්‍රසාද ස්නාපනීය පොරොන්දු වැඩි වගකීමකින් යුතු ව පුළුල් ලෙස ඉටු කරයි. පැවිදි තත්ත්වය යනු දේව කැඳවීමක් මෙන් ම විශේෂ දීමනාවක් ද වේ. ඔහු/ඇය වචනයෙන් පමණක් නොව ක්‍රියාවෙන් ද ශුභාරංචිය ප්‍රකාශ කරන්නකු විය යුතු ය.









### පැවිදි පූජක

- ⋆ නිර්මල මරිය නිකාය
  - දිළිදුන්ට සුබ අස්න දේශනා කිරීම
  - අධ්‍යාපන සේවය
  - ධර්මෝපදේශ කටයුතුවල නිරත විම
  - ධර්මදානය
- සිල්වෙස්ත්‍රෝ බෙනදිකාන නිකාය
  - අධ්‍යාපනය
  - මීසම් සේවාව
  - දේව මහිමය සඳහා සාමුහික ව දිවි ගෙවීම

## පැවිදි සොහොයුරන්ගේ නිකායන්

★ මාරිස්ට් සහෝදරතුමන්ලා
 අධ්‍යාපන සේවය
 තරුණයන් සඳහා ස්වයං රැකියා

★ දයාවේ සහෝදරතුමන්ලා
 අධ්‍යාපනය
 සමාජ සේවා

★ සාන්ත ජෝන් බැප්ටිස්ට් ද ලා සාල් නිකාය
 අධ්‍යාපන සේවය
 තරුණ ජීවිතය සඳහා විවිධ සේවා

★ ෆ්‍රැන්සිස්කාන ධර්මදූත සහෝදරතුමන්ලා
 ධර්මදානය
 ළමා නිවාස පවත්වා ගෙන යාම

## පැවිදි සොහොයුරියන්ගේ නිකායන්

★ ශුද්ධ වූ පවුලේ නිකාය
 අධ්‍යාපන සේවය
 ධර්මෝපදේශ සේවය
 ළමා, තරුණ හා පවුල් සේවාව
 ධර්මදූත සේවය
 මීසම තුළ විවිධ සේවා

★ යහපත් එඬේරාගේ පැවිදි නිකාය
 අධ්‍යාපන සේවය (රජයේ හා පුද්ගලික)
 විවිධ ගැටළුවලට මුහුණ දුන් තරුණියන් පුනරුත්ථාපනය
 වැඩිහිටි නිවාස
 වතුකරයේ දරුවන් සඳහා රැකවරණය
 මීසම් තුළ දහම් සේවා

★ සුරදූත පැවිදි නිකාය
 පාසල් සේවය
 ළමා නිවාස පවත්වා ගෙන යාම
 ළමා පරපුර හා තරුණයන් වෙනුවෙන් සේවය

★ දයාවේ සහෝදරියෝ
 අධ්‍යාපන සේවය
 මහළු නිවාස පවත්වා ගෙන යාම
 ධර්මෝපදේශ සේවය
 ධර්මදානය

★ සිරි කුරුස නිකාය

සෞඛ්‍ය සේවය

වතුවල සේවය

ධර්මෝපදේශ කටයුතුවල නිරත වීම

සමාජ සේවා කටයුතුවල නිරත වීම

★ දිළිඳුන්ගේ කුඩා සොයුරියෝ

මහළු නිවාසවල දයා සේවය

**ක්‍රියාකාරකම**

1. "පැවිදි ජීවිතය" පිළිබඳ ව කතෝලික පුවත් පතකට ලිපියක් සකස් කරන්න.
2. පැවිදි ජීවිත තුළින් අපගේ ජීවිතවලට ලබා ගත හැකි ආදර්ශ **පහක්** ලියන්න.
3. පැවිදි ජීවිතවලට පැමිණෙන පරීක්ෂාවලින් ජය ගැනීමට ඔවුනට අවශ්‍ය ශක්තිය, ධෛර්යය ඉල්ලා ගැලවුම්කාර ජේසුස් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේට යාච්ඤාවක් ලියන්න.



# 17 ගිහි ධර්මදූත සේවය




ඉහත රූපය බලන්න. එහි දේවස්ථානයක් දිස් වේ. දේවස්ථානය කිතුනු දිවියේ කේන්ද්‍රස්ථානය යි. කිතුනු දිවියේ කේන්ද්‍රස්ථානය වන දෙව්මැදුර හා අප සමීප ව සම්බන්ධ වූයේ අප ප්‍රසාද ස්නාපනය ලැබූ දිනයේ දී ය. ප්‍රසාද ස්නාපනය ලැබූවෝ ශුද්ධාත්මික ක්‍රිස්තු දේහය හෙවත් ශුද්ධ වූ සභාවේ සාමාජිකත්වය ලබති; දේව ජනතාව බවට පත් වෙති. ඔවුහු ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ පොදු පූජකවරයෙහි පංගුකාර වෙති. එලෙස පොදු පූජකවරය ලැබූ සියලු කිතුනුවන් අයත් වන "පොදු පූජකවරය" "නිල පූජකවරයෙන්" වෙනස් වේ.

පොදු පූජකවරය ⟶ ප්‍රසාද ස්නාපනය මගින් සැම කිතුනුවෙකුට ම ලැබෙයි.
නිල පූජකවරය ⟶ පූජාත්වරය මගින් ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ විසින් අපෝස්තුලුවරුන්ට පවරන ලද දූත සේවාව භාරගත් කිතුනුවන්ට ලැබෙයි.

එලෙස පොදු පූජකවරය ලැබූ සියලු විශ්වාසකයින්ට ත්‍රිවිධ කාර්යයන් පැවරෙයි. ඒවා නම්,

1. රාජකීය හෙවත් එඬේරික කාර්ය
2. පූජක කාර්ය
3. දිවැසිවර කාර්ය

එම කාර්යයන් ඉටු කරන සියලු විශ්වාසකයෝ තමන්ට විශේෂිත වූ ආකාරයකින් ශුද්ධ වූ සභාව හා ලෝකය තුළ මුළු ක්‍රිස්තියානි ජනතාවගේ දූත කාර්යයෙහි තමන්ට හිමි කොටස ඉටු කරති (ක.ස.ධ. 897).

එම දූත කාර්ය සාර්ථක ව ඉටු කිරීමට නම්, අප සැවොම ගිහි අපෝස්තලික සේවාවලට බැඳී සේවය කළ යුතු ය. ඒ පිළිබඳ ව දෙවන වතිකාන මන්ත්‍රණ සභාව මෙසේ උගන්වයි: "තමන්ගේ අවබෝධය හා දක්ෂතාව ද විශිෂ්ට හැකියාවන් ද අනුව ශුද්ධ වූ සභාවේ යහපත සඳහා තමන්ගේ අදහස් ප්‍රකාශ කිරීමට ගිහියන්ට අවසර ඇතුවා පමණක් නොව එසේ කිරීමට ඇතැම් විට ණය යුක්තියක් ද ඇත්තේ ය. අවස්ථාව ඇති විට ශුද්ධ වූ සභාව පිහිටුවා තිබෙන සංවිධාන මගින් මේ කාර්ය ඉටු කළ යුතු ය" (ජාතීන්ගේ ආලෝකය 37).

## කතෝලික දහම් පාසල

දිවැසිවර කාර්යයෙහි ප්‍රධාන දූත සේවාවක් වන්නේ ධර්මදානය යි (ක.ස.ධ. 905). ධර්මදානය පූජක හා පැවිදි අයගේ පමණක් නොව ගිහියන්ගේ ද දිවැසිවර කාර්යයකි (ක.ස.ධ. 904). එබැවින් "කුසලතාව ඇති හා මනා පුහුණුව ලද ගිහි ජනතාවට ධර්මෝපදේශ කාර්යයෙහි ද දේව ධර්ම ශාස්ත්‍රයන් ඉගැන්වීමෙහි හා ප්‍රචාරක මාධ්‍යයන් භාවිතයෙහි දී ද සහයෝගී ව ක්‍රියා කළ හැකි ය" (ක.ස.ධ. 906). ඒ අනුව දහම් පාසල කිතුනුවාට පොදු පූජකවරය තුළින් ලැබෙන දිවැසිවර කාර්යයෙහි නිරත වීමට තෝතැන්නක් වනු ඇත.

**අරමුණු :**

* ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ විසින් මෙලොව ආරම්භ කරන ලද සේවාව දිගින් දිගට ම පවත්වා ගෙන යාම තුළින් මිහිපිට දේව රාජ්‍යය පතළ කිරීම
* ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ හා සමග ගැඹුරු සබැඳියාවක් ජනිත කිරීම
* එමගින් සාරධර්ම පිරි ගුණාත්මක අගයක් හා ආකල්ප වඩන්නට කතෝලික දරු දැරියන් ව පුරුදු පුහුණු කිරීම.

**සේවා :**

- සතිපතා දහම් පාසල පවත්වා දරුවන් ක්‍රිස්තු අනුගාමිකයන් බවට පත් කිරීම (ස්වේච්ඡාවෙන් දරු දැරියන්ට ධර්මය ඉගැන්වීම).
- ළමා දින පැවැත්වීම

- බයිබල් දැනුම මිනුම තරග පැවැත්වීම
- සැම වසරක් අවසානයේ දී ම දහම් පාසල් පරීක්ෂණයක් පැවැත්වීම
- දහම් ගුරුවරුන්ගේ දැනුම යාවත්කාලීන කිරීම
- ජාතික දහම්ගුරු විභාග සඳහා දහම් ගුරුවරුන් ව සූදානම් කිරීම.

## මරිය හමුදාව (ලෙජියෝ මරියේ)

මෙය ෆ්‍රැන්ක් ඩෆ් මහතා විසින් ආරම්භ කරන ලද ගිහියන් සඳහා ගිහියන් විසින් පවත්වා ගෙන යනු ලබන දේවමාතාවන් වහන්සේගේ මධ්‍යස්ථකම හා සභා ශ්‍රේෂ්ඨයින්ගේ මග පෙන්වීම යටතේ ක්‍රියාත්මක වන ශුද්ධවන්තභාවයේ ප්‍රබල ගිහි අපෝස්තලික සේවාවකි. මෙය නූතන කිතුනු ලොවේ විශාල වූත් එමෙන් ම මැනවින් සංවිධානය වූත් ගිහි ධර්මදූත ව්‍යාපාරයකි.

අරමුණු

★ ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ පළමු ව හමු වී, එතුමන් දැනහැඳින ගෙන පරිශුද්ධ ජීවිතයක් ගත කිරීම

★ මරිය වහන්සේට මුළුමනින් ප්‍රේමකර, එතුමිය ව ලොවට හඳුන්වා දෙමින් පරිත්‍යාගශීලී පැහැදිලි අරමුණු ඔස්සේ ක්‍රියා කිරීම

★ යාච්ඤාව හා ක්‍රියාකාරීත්වය තුළින් මරිය භටයාගේ ආත්මික ජීවිතය ශක්තිමත් කොට එමගින් සමාජය ශුද්ධවන්ත කිරීම

★ මරිය හමුදාවේ ශ්‍රේෂ්ඨ දර්ශනය වන ධර්මදූත සේවයත් ප්‍රධාන අරමුණු වන ආත්ම ගැලවීමත් සඳහා ක්‍රියා කිරීම

**සේවා**

- ජපමාලය තුළින් දේවමාතා බැතිය වර්ධනය කිරීම හා පැතිර වීම
- බාලයනට ඉගැන්වීම
- ශුභාරංචිය ගෙන යමින් ධර්මදානයේ නියැලීම
- නිවෙස් බැහැදැකීම හා අවශ්‍යතා සොයා බැලීම
- ආරෝග්‍යශාලා බැහැදැකීම හා රෝගීන් හමුවීම

## ජේසුස් වහන්සේගේ දිව්‍ය හෘදය සමිතිය

ජේසුස් වහන්සේ අපට දක්වන ප්‍රේමයට ප්‍රතිප්‍රේමය දැක්වීම සඳහා උන්වහන්සේ විසින් ම ස්ථාපිත කළ ශුද්ධවත්භාවය අඛණ්ඩ ව පවත්නා ප්‍රබල ගිහි අපෝස්තලික සේවාවකි.

### අරමුණු

- ⋆ දිව්‍ය හෘදය භක්තිය ජනතාව අතර ව්‍යාප්ත කිරීම සඳහා කැප වී ක්‍රියාකාරී වීම
- ⋆ දේවස්ථානයේ හා මීසමේ සේවයට කැපවීම, සම්බන්ධ වීම හා සහාය වීම
- ⋆ ආදර්ශවත් ශුද්ධවත් ජීවිත ගත කිරීම
- ⋆ ශුභාරංචිය බෙදා ගැනීම

### සේවා

- ශුද්ධ වූ පැය මසකට වරක්වත් සිදු කිරීම
- සැම මසක ම පළමුවන සිකුරාදා දිනවල දිව්‍ය යාගයට සහභාගී වී දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලැබීම
- දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද මංගල්‍යය, දිව්‍ය හෘදය මංගල්‍යය සහ ක්‍රිස්තු රජාණන් මංගල්‍යය පැවැත්වීම
- මසකට වරක්වත් පාපෝච්චාරණය කිරීම
- සැම මසක ම පළමුවන බ්‍රහස්පතින්දා දිනවල තම නිවෙස්වල පවුලේ අය සමග හෝ තනි ව රාත්‍රියේ දී ශුද්ධ වූ පැය පැවැත්වීම

## තරුණ කතෝලික ශිෂ්‍ය ව්‍යාපාරය (YCS)

නව යොවුන් වියේ පසුවන වයස අවුරුදු 13ත් 19ත් අතර සිටින කතෝලික ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන්ට මෙහි සාමාජිකයන් විය හැකි ය. සිසුන් සඳහා සිසුන් විසින් මෙහෙයවන සිසුන්ගේ ව්‍යාපාරයකි. සිසුන්ට ආවේනික ප්‍රශ්න හා අපේක්ෂා සාකච්ඡා කර හරි මග පෙන්වමින් මනුෂ්‍යත්වය වර්ධනය වන පරිදි තම ඇදහිල්ල අනුව ක්‍රියාත්මක වීමට මෙම ව්‍යාපාරය අත්වැලකි.

අතිඋතුම් ලියෝ ජෝශප් කාදිනල් කාඩයින් හිමිපාණන් ආරම්භ කළ මෙම ව්‍යාපාරය අද ලොව දසත පැතිරී ඇත. දැනට රටවල් 110ක පමණ ක්‍රියාත්මක වන අතර ජාත්‍යන්තර මූලස්ථානය ප්‍රංශයේ පැරිස් නුවර ද ආසියාතික මූලස්ථානය පිලිපීනයේ ද පිහිටා ඇත. ඇතුළාන්ත වෙනස් වීමක් සඳහා නව යොවුන් වියේ සිසුන් කැඳවන තරුණ කතෝලික ශිෂ්‍ය ව්‍යාපාරයේ ආදර්ශ පාඨය වන්නේ "අපි විප්ලව නොකරමු; විප්ලවය අපි ම වෙමු." යන්න යි.

### අරමුණු

- ⋆ ක්‍රිස්තු ජීවිතයේ තිබූ වටිනාකම් හා ආකල්ප තමා තුළ රෝපණය කර ගැනීම
- ⋆ ශිෂ්‍ය ව්‍යාපාරයක් ලෙස සිසු ප්‍රශ්න, අධ්‍යාපනයේ ගුණ අගුණ, සිසුන්ට බලපාන සාධක යනාදිය යථාර්ථවාදී ව විමර්ශනයට භාජනය කරමින් තම තමන්ගේ සිසු ජීවිතය පූර්ණ වර්ධනයකට යොමු කරවීම
- ⋆ සදහම් බව, සබැඳියාව, සත්‍යය, සාමය, සහෝදරත්වය, සමානාත්මතාව හා සාධාරණත්වය යන "ස" යනු සතේ සමාජය තුළින් දේව රාජ්‍යය බිහි කිරීම.

### තරුණ කතෝලික ශිෂ්‍ය ව්‍යාපාරයේ අනු පරමාර්ථ

- සැබෑ සේවක නායකත්වයක් බිහි කිරීම
- සබකෝලය දුරලමින් ඉදිරිපත් වීමේ හැකියා වර්ධනය කිරීම
- දක්ෂතා හා කුසලතා පුහුණුව හා වර්ධනය
- මිනිස් වටිනාකම් ගොඩනැගීම
- ආකල්ප සංකල්ප විකල්ප බිහි කිරීම
- වියැකී යන සාරධර්ම, සභ්‍යත්වය හා සංස්කෘතිය ජීවත් කිරීම
- තමා, පවුල හා සමාජය පිළිබඳ අවබෝධය
- ආධ්‍යාත්මික ගුණ වගාවෙන් යුත් පූර්ණ මිනිසකු බිහි කිරීම
- ශුද්ධ ත්‍රිත්වය, ශුද්ධ බයිබලය, ජීවන සභා සම්ප්‍රදාය, ශුද්ධ වූ සභාව ගැන අවබෝධය වර්ධනය
- දේව රාජ්‍යයේ වටිනාකම්වලින් හෙබි කිතුනුවකු බිහි කිරීම.

### තරුණ කතෝලික ශිෂ්‍ය ව්‍යාපාරයේ ආධ්‍යාත්මය

කතෝලික ශිෂ්‍ය ව්‍යාපාරයේ ක්‍රමවේදය එහි ආධ්‍යාත්මය ලෙස සැලකේ. එහි පියවර තුනකි:
1. බැලීම - See (Awareness) ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ දෑස්වලින් ලෝකය දෙස බලයි.
2. විග්‍රහය - Judge (Reflection) ක්‍රිස්තු හදවතකින් ලෝකය විග්‍රහ කරයි.
3. ක්‍රියාව - Act (Action) ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ ක්‍රියා කළ ආකාරයට ක්‍රියා කරයි.

නව යොවුන් වියේ සිටින දූ පුතුන්ගේ ජීවිත ගොඩනංවා ශක්තිමත් කරන්නේ "H" තුනෙන් ය:
1. ශුද්ධ වූ දිව්‍ය යාගය (Holy Eucharist)
2. ශුද්ධ බයිබලය (Holy Bible)
3. ශුද්ධ වූ ජපමාලය (Holy Rosary)


17.1 රූපය - ශුද්ධ වූ දිව්‍ය යාගය



17.2 රූපය - ශුද්ධ බයිබලය


17.3 රූපය - ශුද්ධ වූ ජපමාලය

## සාන්ත වින්සන් ද පාවුලා සමිතිය

ඉතා දිළිඳු, දුප්පත්, බෙලහීන, අනාථ, විපතටපත්, නැති බැරි, ආබාධිත, වයෝවෘද්ධ, අසරණ අයට සරණ වන, දයා ප්‍රේමය දක්වන, ජාත්‍යන්තර සම්බන්ධතා ඇති සංවිධානාත්මක ගිහි අපෝස්තලික සේවාවකි. භාග්‍යවන්ත පෙඩ්රික් ඕසනාම් තුමා විසින් ක්‍රි.ව. 1833 දී මෙම සමිතිය ආරම්භ කරන ලදි.

**අරමුණු**

- ★ ආගම්, ජාති, කුල වර්ණ ආදි භේදවලින් තොර ව තම අසල්වැසියාට සරණ වෙමින් දයා සේවා මාර්ගයෙන් තම ක්‍රිස්තියානි ජීවිතය ප්‍රකාශ කිරීමට මග සැලැස්වීම
- ★ සමාජ සේවයක් ලෙස නොව දයාවේ සේවයක් ලෙස ක්‍රියාත්මක කිරීම

**සේවා**

- ජනතා දුක් වේදනාවලට සංවේදි වීම මත සාමාජිකයන් තුළ පන්නරයක් හා හද ගැස්මක් ඇති කිරීම
- අනුන්ට උදව් කිරීම, තම සැලකිල්ල සහ සුහද බව දැක්වීම
- තම හැකියා සහ තලෙන්තු අන් අය සමඟ බෙදා ගැනීම
- මහළු නිවාස පවත්වාගෙන යාම
- ළදරු පාසල් පවත්වාගෙන යාම
- වෛද්‍ය සායන පැවැත්වීම.

### නව යොවුන් වියේ සිසු සිසුවියන් ලෙස සාමාජිකත්වය ලබාගත හැකි සමිති සමාගම්

- කතෝලික දහම් පාසල
- දේවස්ථාන ගායනා කණ්ඩායම
- තරුණ කතෝලික ශිෂ්‍ය ව්‍යාපාරය
- කනිෂ්ඨ මරිය හමුදාව
- දේවමාතා දරු සමාගම
- ජේසුස් වහන්සේගේ දිව්‍ය හෘදය සමිතිය
- සාන්ත වින්සන් ද පාවුලා සමිතිය

ඉහත සමිතිවල සාමාජිකත්වය ලබා මීසම තුළ ක්‍රියාකාරි ගිහි ධර්මදූතයකු වන්නට ජේසුස් වහන්සේ ඔබට ආරාධනය කරන සේක.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. පොදු පූජකවරයෙන් ඔබට පැවරෙන දූත සේවා දියත් කිරීම සඳහා මීසමේ ඇති සමිති සමාගම්වලට අනිවාර්යයෙන් ම සම්බන්ධ විය යුතු බව කරුණු පහකින් තාර්කික ව පෙන්වා දෙන්න.
2. "අද ශුද්ධ වූ සභාව තුළ ගිහි නායකත්වය පෙරටත් වඩා අවශ්‍ය වී ඇත." ජාතීන්ගේ ආලෝකය අංක 37 අනුව හා කතෝලික සභා ධර්මෝපදේශය 904-906 අනුව මේ අදහස පිළිබඳ ව ප්‍රධාන කරුණු පහක් ඇතුළත් කරමින් ආගමික පුවත් පතකට ලිපියක් සකස් කරන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*ඔබේ මීසම තුළ ක්‍රියාත්මක වන නව යොවුන් වියේ සිසුන්ට සහභාගී විය හැකි සමිති සමාගමකට බැඳී සේවය කරන්න.*

# 18 පරිසරය සුරැකීම



18.1 රූපය - පරිසරය

රතු ඉන්දියානු ජාතික සියැටල් මෙසේ කියයි: "ගංගා අපගේ සොහොයුරන් ය. ඒවා අපගේ පිපාසය සංසිඳුවයි. අපගේ ඔරු තැනින් තැන ගෙන යයි. අපගේත් දරුවන්ගේත් කුසගිනි නිවයි. පොළොව අපේ ම කොටසකි. අප පොළොවේ ම කොටසකි. සුවඳ වහනය වන පුෂ්ප අපගේ සොහොයුරියන් ය. වනයෙහි දුව පැන නටන මුවන්, අශ්වයින් හා රාජාලියන් අප සොහොයුරන් ය. කඳු මුදුන් හා තණ පිට්ටනිවල ඇති සාරය එකින් එකට සම්බන්ධ එක ම පවුලේ දේවල් ය."

එම රතු ඉන්දියානු ජාතිකයා අගය කරන පරිසරය දෙවියන් වහන්සේ අපට දී ඇති උතුම් තිළිණයකි. මන්ද යත් දෙවියන් වහන්සේ මැවිල්ලේ නිර්මාතෘවරයාණන් වන සේක. පොළොව, ජලය, කඳු, අහස, සතුන්, පක්ෂීන්, ගස් කොළන්, එළවළු, පළතුරු, තණබිම් යනාදි සියලු දේව මැවිලි මිනිසා සඳහා ය. දේව මැවිල්ල සම්පූර්ණ ය; මනහර ය. මිනිසා විසින් මැවිල්ල ආරක්ෂා කර සුරැකිය යුතු ය. ඒ පිළිබඳ ශුද්ධ ලියවිල්ල සාක්ෂි දරයි.

## මැවීම පිළිබඳ පළමු කතාව අනුව පරිසරය සුරැකීමේ වැදගත්කම

හිස් ව පාළු ව පැවති පොළොව පූර්ණ වූයේත් අලංකාර වූයේත් මනහර වූයේත් දෙවියන් වහන්සේගේ මැවීමේ කාර්යයෙහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙසිනි. අනතුරු ව "දරු සම්පත් ලබා, වැඩි වර්ධනය වී, පොළොව පුරා පැතිර එය යටත් කරගන්න" යනුවෙන් පවසමින් දෙවියන් වහන්සේ එම මනහර පොළොව හෙවත් දේව මැවිල්ල මිනිසාගේ භාරකාරත්වයට පත් කළ සේක (උත්පත්ති 1:28). මිනිසාගේ රැකවරණයට ලක් වූ දේව මැවිල්ල මනුෂ්‍ය වාසයට යෝග්‍යය වන්නේ එය සංරක්ෂණය කරමින් පරිභෝජනය කළහොත් පමණි. ධරණීය

සංවර්ධනය යනුවෙන් හඳුන්වන්නේ මෙය යි. ධරණීය සංවර්ධනය ඇති තැන දේව මැවිල්ලේ මනහර බව ආරක්ෂා වේ.

තව ද මිනිසා මවා ඇත්තේ දේව "ස්වරූපය" හා "සමානකම" අනුව ය (උත්පත්ති 1:26). ලෝකාරම්භයේ දී දෙවියන් වහන්සේ විශ්වය මැවූ සේක. එසේ නම් දේව ස්වරූපය හා සමානකම දරන මිනිසා ද දෙවියන් වහන්සේ මැවූ ලෝකය යළි යළි මැවිය යුතු ය. එනම්, එය සංවර්ධනය කළ යුතු ය. එනම්, දේව මැවිල්ල පරිභෝජනය කරන විට එය සුරකිමින් සංවර්ධනය කළහොත් පමණක් මිනිසාට මැවීමේ කාර්යයට දායක විය හැකි ය.

දෙවියන් වහන්සේගේ අභිප්‍රාය වූයේ, මිනිසා විසින් දේව මැවිල්ල "පාලනය" කිරීම ය (උත්පත්ති 1:26). මෙහි "පාලනය" කිරීම සඳහා යෙදෙන හෙබ්‍රෙව් වචනය වන්නේ "රාදා" ය. එහි අර්ථය වන්නේ, "සංරක්ෂණය" කිරීම ය. සිංහල ව්‍යවහාරය තුළ "සත්ත්ව පාලනය" යන්නෙන් ද එය අදහස් වේ. එනම්, සතුන් පෝෂණය කරමින්, වැඩි වර්ධනය කරමින්, ඔවුන්ගේ ආරක්ෂාව සහතික කරමින් ඔවුන්ට ප්‍රතිකාර කරමින් රැකබලා ගත යුතු වේ. එවිට තම පැවැත්ම ද සහතික වේ.

### මැවීම පිළිබඳ දෙවන කතාව අනුව පරිසරය සුරකීමේ වැදගත්කම

ලොව මවා වදාළ දෙවි පියාණන් වහන්සේ, මිනිසා මවා මුළු මැවිල්ලේ ම වගකීම ඔහුට පවරන ලද ආකාරය උත්පත්ති පොත දක්වා ඇත:

> ඒදන් උයන වගා කර එය රැක බලා ගැනීම පිණිස දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ මිනිසා රැගෙන ඔහු එහි පදිංචි කරවූ සේක.
>
> (උත්පත්ති 2:15)

මැවීම පිළිබඳ දෙවන කථාවෙන් දෙවියන් වහන්සේ මිනිසාට වගකීම් 2ක් පවරන සේක:

1. **වගා කිරීම:** "වගා කිරීම" සඳහා යෙදෙන හෙබ්‍රෙව් වචනය වන්නේ, "අබාද්" ය. එහි අර්ථය වන්නේ, "වැඩ කරමින් නිර්මාණය කිරීම" ය. වැඩ කරමින් නිර්මාණය කරන්නා දේව මැවිල්ල සංරක්ෂණය කරයි.
2. **රැක බලා ගැනීම:** "රැක බලා ගැනීම" සඳහා යෙදෙන හෙබ්‍රෙව් වචනය වන්නේ, "ෂාමාර්" ය. එහි අර්ථය වන්නේ, "සංරක්ෂණය කිරීම" ය. එයින් ද මිනිසා දේව මැවිල්ල සංරක්ෂණය කළ යුතු බව පැහැදිලි ය.

මෙම කාර්ය දෙක මිනිසා සාර්ථක ව කරන්නේ නම් ඔහුට ජීවත් විය හැකි පරිසරයක් මෙලොව පවතිනු ඇත. එයින් තමාගේ යහපත හා සුබ සිද්ධිය සැලසෙනු ඇත.

එම නිසා මැවිල්ල ආරක්ෂා නොකිරීමෙන් බොහෝ ප්‍රතිවිපාක ඇති විය හැකි ය. අද බොහෝ විනාශවලට හේතුව මෙම සැලැස්මට පිටුපා කටයුතු කිරීම යි. ගංවතුර, නියඟ, නායයාම් යනාදිය ඉන් කිහිපයකි. එම නිසා මැවිල්ල අයුතු ලෙස පරිහරණය නොකළ යුතු ය.

පරිසරය සුරැකීමේ හා වර්ධනය කිරීමේ යුතුකම ඔබ සතු වේ. ඒ සඳහා පහත කාර්යයන්හි නිරත වන්න.

- සොබා දහමට ආදරය කිරීම හා ගරු කිරීම
- පොළොවේ සශ්‍රීකත්වය ආරක්ෂා කිරීම
- අප ජීවත් වන පරිසරය ලස්සන කිරීම
- පරිසරයේ සමතුලිතතාව ආරක්ෂා කිරීම
- පරිසර දූෂණය කිරීමෙන් මිදී එය වැළැක්වීමට දායක වීම
- සරල දිවි පෙවෙතකට හුරු වීම
- අනාගත පරපුර වෙනුවෙන් සම්පත් ඉතිරි කිරීම
- පරිසරය විනාශ කරන අයට එහි ප්‍රතිවිපාක පෙන්වා දීම
- භෞතික සම්පත් වැඩි වර්ධනය කොට ආත්මාර්ථයෙන් තොර ව බෙදා හදා ගැනීම
- තමන් සතු සම්පත් බෙදා ගැනීමට අන් අය දිරි ගැන්වීම.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. පහත සඳහන් හෙබ්‍රෙව් වචනවල අර්ථ ලියන්න.
   අ) රාදා     ආ) අබාද්     ඇ) ෂාමාර්
2. එම එක් එක් වචනය හා පරිසරය සංරක්ෂණය කිරීම අතර ඇති සබඳතාව වෙන වෙන ම කෙටියෙන් විස්තර කරන්න.
3. වර්තමාන සමාජය තුළ පරිසරය සුරැකීමේ හා වර්ධනය කිරීමේ කිතුනු වගකීම පණ ගැන්වීමට ඔබට කළ හැකි ක්‍රියාකාරකම් **පහක්** පැහැදිලි කරන්න.
4. "අප පරිසරයේ කොටසක් ය. පරිසරය අප ජීවිතයේ කොටසක් ය" යන මාතෘකාව යටතේ මිනිසා දෙවිඳුන්ගේ සහාය මැවුම්කරුවන් වශයෙන්, සමාජීය, ජෛව හා භෞතික පරිසරය වර්ධනය කිරීමට ඔබට කළ හැකි දේ වචන 100කින් පමණ පැහැදිලි කරන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*මැවිල්ලට හා පරිසරයට ගරු කරමින් දෙවි පියාණන් වහන්සේට ආදරය කරන්න.*

# 19 සාමය

සාමයේ ජීවිත මග වෙත
මා යොමු කළ මැන ස්වාමිනේ
ජාතිය කුලය නිසා නොබෙදී
මානව බැතියෙන් එකමුතු වී
රට තුළ සමගිය ගොඩනංවන්නට
දෙන්නැ වරම් ඔබගේ

**පුන ගැයුම:**

සමිඳේ අප ගුරු දෙවිඳේ
ඔබේ සැබෑ දහම් මගේ
පිය නංවමු නිබඳේ

ප්‍රේමයේ ජීවිත පිළිවෙත
දිරි ගන්වනු මැන ස්වාමිනේ
මුදු කරුණා ගුණයෙන් තෙත් වී
මෙත් මුදිතාවෙන් පිරිපුන් වී
මනු සත් වගට මැ සෙත් සලසන්නට
දෙන්නැ වරම් ඔබගේ

සේවයේ ජීවන මං පෙත
හෙළිකර දෙනු මැන ස්වාමිනේ
පීඩිතයන් සිත සැනසුම දී
නැති බැරි අය හට අතහිත දී
ජන සෙත උදෙසා ඇප කැප වන්නට
දෙන්නැ වරම් ඔබගේ

(කිතුනු ගී අංක 271)

ඉහත ගීතිකාව ගායනා කරන්න.
ගීතිකාවෙන් ඔබේ ජීවිතයට එකතු කර ගැනීමට ආරාධනා කරන ගුණාංග ලැයිස්තු ගත කරන්න.

### සාමය පිළිබඳ කිතුනු ඉගැන්වීම්

පැරණි ගිවිසුමේ "සාමය" සඳහා භාවිත කරන හෙබ්‍රෙව් වචනය "ෂාලොම්" (Shalom) ය. ෂාලොම් යනු ඇතුළාන්ත සාමය යි. ඇතුළාන්ත සාමයට මූලික වන්නේ සත්‍යය යුක්තිය, ප්‍රේමය හා නිදහස යි. ඇතුළාන්ත සාමය ඇති කිරීමට අන් අයට හා ඔවුන්ගේ

අයිතිවාසිකම්වලට ගරු කළ යුතු ය. ඒ අනුව යුද්ධය, ප්‍රචණ්ඩ ක්‍රියා යනාදිය නොමැති වීම යන්නට වඩා පුළුල් හා ගැඹුරු අර්ථයක් එහි අන්තර්ගත වේ.

මිනිස් ජීවිතය සුරැකීමට හා නඟාසිටුවීමට සාමය අවශ්‍ය වේ. යුක්තිය ගොඩනැගීම, අන් අයගේ අවශ්‍යතාවලට සංවේදී වීම, අන් අයට ගරු කිරීම හා සහෝදර දයාවෙන් කටයුතු කිරීම වැදගත් වේ.

සාමයේ කුමාරයාණන් වූ ජේසුස් වහන්සේ මෙලොවට වැඩියේ ඇතුළාන්ත සාමය ස්ථාපිත කිරීමට ය. පාපයෙන් විනාශ වූ දෙව් මිනිස් සාමය උන්වහන්සේගේ කුරුසියේ මරණින් ස්ථාපිත කළ සේක. එපමණක් නොව "සාමය ඇතිකරන්නෝ භාග්‍යවන්තයෝ ය" කියමින් සාමය උදකිරීමට අපට ද ඇරයුම් කළ සේක (මතෙව් 5:9). තව ද සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය ස්ථාපිත කරමින් පාපයන්ට සමාව දී මිනිස් හදවත් තුළ ඇතුළාන්ත සාමය උදාකිරීමට ශුද්ධ වූ සභාවට පැවරූ සේක.

මිනිස් ජීවිතය සුරැකීමට හා නඟාසිටුවීමට සාමය අවශ්‍ය වේ. එම නිසා සාමය වනාහි ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ ත්‍යාගයකි. ඊර්ෂ්‍යාව, වෛරය, පළිගැනීම යනාදිය කිතුනු දයාවට පටහැනි වේ. මෙවැනි හැඟීම් දිගින් දිගට ම සිත තුළ වර්ධනය වීමට සැලැස්වීම තව කෙනෙකුට අනතුරක් කිරීමට පවා පුද්ගලයා යොමු කරවයි. කායින්ට සිදු වූයේ ද එය යි. එබැවින් එවැනි හැඟීම් පාලනය කර ගැනීම වැදගත් වන බව ජේසුස් වහන්සේ උගන්වා වදාළ සේක:

> මම ඔබට කියමි, තමාගේ සහෝදරයා සමග කෝප වන කවරෙකු වුව ද ඔහු අධිකරණයට යටත් වනු ඇත. තමාගේ සහෝදරයාට "මෝඩයා" කියා ගරහන කවරෙකු වුව ද ඔහු ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණයට යටත් වනු ඇත; "ජඩයා" කියා ගරහන කවරෙකු වුව ද ඔහු නිරාගින්නට ගොදුරු වනු ඇත.
>
> (මතෙව් 5:22)

සතුරාට ප්‍රේම කරමින්, හිංසා කරන අය වෙනුවෙන් යාච්ඤා කළ යුතු බව ජේසුස් වහන්සේගේ ඉගැන්වීම්වල ප්‍රධාන තේමාවකි:

> ඔබේ සතුරන්ට ප්‍රේම කරන්න; ඔබට පීඩා කරන්නන් උදෙසා යාච්ඤා කරන්න. මෙසේ ඔබ ස්වර්ගයෙහි වැඩ සිටින ඔබේ පියාණන් වහන්සේගේ පුත්‍රයෝ වන්නහු ය. කුමක් නිසා ද, උන් වහන්සේ දුදනන් හට හා සුදනන් හට තම හිරු එළිය උදා කරවන සේක; දැමිටුන් හට හා අදැමිටුන් හට වැසි වස්සන සේක.
>
> (මතෙව් 5:44-45)

සාමය ගොඩනැගීමට:

- සාධාරණත්වය අවශ්‍ය ය.
- දයාව අවශ්‍ය ය.
- දුබලයා ආරක්ෂා කළ යුතු ය.
- ප්‍රචණ්ඩ ක්‍රියා ප්‍රතික්ෂේප කළ යුතු ය.
- මිනිස් ඝාතන නොකළ යුතු ය.
- මිනිස් අයිතිවාසිකම් සුරැකිය යුතු ය.

**යුද්ධය පිටුදැකීම**

- යුද්ධය හා අවි ආයුධ රැස් කිරීම භයානක වේ
- යුද්ධය සඳහා වියදම් කරන මුදල්වලින් ලෝකයේ දිළිඳුභාවය තුරන් කළ හැකි ය
- යුද්ධය ප්‍රතික්ෂේප කිරීම හා ඇතුළාන්ත සාමය ගොඩනැගීම ක්‍රිස්තියානි යුතුකම වේ
- අවි ආයුධ නිපදවීම හා යුද්ධය පිටුදැකීමට විවිධ සංවිධාන කටයුතු කළ යුතු ව ඇත.



19.1 රූපය - අසීසියේ ශුද්ධ වූ ෆ්‍රැන්සිස් මුනිතුමා

**අසීසියේ ශුද්ධ වූ ෆ්‍රැන්සිස් මුනිතුමාගේ යාච්ඤාව**

ස්වාමීනි, මා ඔබගේ සාමයේ අවියක් කළ මැනව. වෛරයෙන් පිරුණු තැනට ප්‍රේමය ද අසමගියේ තුවාලයන්ට ශාන්තිය ද අවිශ්වාසයෙන් යුත් තැනට විශ්වාසය ද බලාපොරොත්තු සුන් වූ තැනට බලාපොරොත්තුව ද ශෝකය වටලා ගත් තැනට ප්‍රීතිය ද අඳුරින් වැසී ගිය තැනට ආලෝකය ද ගෙන යාමට මට වරම් දුන මැනව. සැනසීම ලැබීමට වඩා සැනසීම දීමට ද තේරුම් ගනු ලැබීමට වඩා තේරුම් ගැනීමට ද ප්‍රේමය ලැබීමට වඩා ප්‍රේම කිරීමට ද මා යොමු කළ මැනව. මක්නිසාද යත් දීමෙන් අපට ලැබීමත් සමාව දීමෙන් සමාවත් මරණයෙන් අපට සදා ජීවිතයත් අත්වන නිසා ය.

### අප ද සාමයේ අවි විය යුතු ය

සාමයේ කුමාරයාණන් වන ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ තුළ ජීවත් වීම තුළින් අත්දකින සාමය එකිනෙකා හා බෙදා ගැනීමට කටයුතු කළ යුතු ය. කරදර බාධක බොහොමයක් සහිත වටපිටාවක දී ජේසුස් වහන්සේගේ වැඩ සිටීම කෙරෙහි දැඩි විශ්වාසයකින් යුතු ව ඇතුළාන්ත සාමයක් අත්දකින්නට නිරතුරු ව ම පුහුණු විය යුතු ය.




**ක්‍රියාකාරකම**

1. පාසල් සමාජය තුළ සාමය ආරක්ෂා කර ගැනීම සඳහා ඔබට දායක විය හැකි මාර්ග **පහක්** නිදසුන් සහිත ව ඉදිරිපත් කරන්න.
2. ශ්‍රී ලංකාවේ ජනතාව අතර සාමය නැංවීම සඳහා ශුද්ධ වූ සභාවට පැවරෙන වගකීම් **පහක්** ලියන්න.
3. "සාමය ඇති කරන්නෝ භාග්‍යවන්තයෝ ය." යන ශීර්ෂය යටතේ පාසලේ බිත්ති පුවත් පතකට ලිපියක් සකස් කරන්න. (වචන 100ක් ප්‍රමාණවත් ය)
4. අසීසියේ ශුද්ධ වූ ෆ්‍රැන්සිස් මුනිතුමා ඉදිරිපත් කළ යාච්ඤාවෙන් ඔබේ ජීවිතයට ගත හැකි ආදර්ශ **පහක්** පෙළ ගස්වන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*හික්මීමෙන් කටයුතු කර සාමය ඇති කරමු.*

# 20 ආත්මික හා ශාරීරික පුණ්‍ය ක්‍රියා

බෙනඩික් : පියතුමෙනි, මරණයෙන් පසු සදාකාලික ජීවිතයක් තිබෙනවා ද?

පියතුමා : ඔව් පුතේ, මරණින් මතු සදාකාලික ජීවිතයක් තිබෙනවා.

බෙනඩික් : පියතුමෙනි, සදාකාලික ජීවිතය ලබා ගැනීමට අප කළ යුතු දේවල් මොනවා ද?

පියතුමා : පුතේ, අසල්වැසියාට ප්‍රේම කළ යුතු ය; ඒ සඳහා පුණ්‍ය ක්‍රියාවල අප නිරත විය යුතු යි.

බෙනඩික් : පියතුමෙනි, පුණ්‍ය ක්‍රියා කියන්නේ මොනවාට ද?

පියතුමා : පුතා, මෙම ශුද්ධ ලියවිලි පාඨවලට හොඳින් සවන් දෙන්න. එවිට ඔබට තේරේවි.

මනුෂ්‍ය-පුත්‍රයාණන් සියලු දූතයන් පිරිවරාගෙන තේජශ්‍රීයෙන් පැමිණෙන කල, එතුමාණෝ තමන්ගේ මහිමාන්විත සිංහාසනයේ වැඩහිඳින සේක. එවිට සියලු ජාතීහු උන් වහන්සේ අබිමුවෙහි රැස් කරනු ලබන්නෝ ය. එඬේරකු, එළුවන්ගෙන් බැටළුවන් වෙන් කරන්නාක් මෙන් උන් වහන්සේ ද ඔවුන් වෙන් කොට, බැටළුවන් සිය දකුණු පැත්තෙහි ද එළුවන් වම් පැත්තෙහි ද සිටුවන සේක. එවිට රජ්ජුරුවන් වහන්සේ සිය දකුණු පසෙහි සිටින්නන්ට කතා කොට, "මාගේ පියාණන්ගෙන් ආශිර්වාද ලද්දෙනි, එන්න, ලෝකය පටන්ගැන්මේ සිට ඔබට සූදානම් කර තිබෙන රාජ්‍යය උරුම කර ගන්න. මන්ද, මම සාගිනි ව සිටියෙමි; ඔබ මට කන්න දුන්නහු ය. පිපාසා වී සිටියෙමි; ඔබ මට බොන්න දුන්නහු ය. ආගන්තුක ව සිටියෙමි; ඔබ මා ගෙදරට පිළිගත්තහු ය. වස්ත්‍ර නැති ව සිටියෙමි; ඔබ මට වස්ත්‍ර දුන්නහු ය. රෝගාතුර ව සිටියෙමි; ඔබ මා බලාගත්තහු ය. හිරගෙදර සිටියෙමි; ඔබ මා බලන්න ආවාහු ය"යි වදාරන සේක. එකල දැහැමියන් උත්තර දෙමින්, "ස්වාමීනි, කවර කලෙක ඔබ වහන්සේ සාගිනි ව සිටිය දී අපි ඔබට කෑම දුනිමු ද? පිපාසා වී සිටිය දී බොන්න දුනිමු ද? කවර කලෙක ඔබ වහන්සේ ආගන්තුක ව සිටිය දී ගෙදරට පිළිගතිමු ද? නොහොත් වස්ත්‍ර නැති ව සිටිය දී ඇඳුම් දුනිමු ද? කවර කලෙක ඔබ රෝගාතුර ව හෝ හිරගෙදර හෝ සිටිය දී ඔබ බලන්න ආවෙමු ද"යි කියනු ඇත. එවිට රජ්ජුරුවන් වහන්සේ උත්තර දෙමින්, "සැබැවින් ම මම ඔබට කියමි, මාගේ මේ සහෝදරයන්ගෙන් ඉතා ම සුළු තැනැත්තාට වුව ද ඔබ එසේ කළා නම් එය කළේ මට ය"යි වදාරන සේක. එවිට උන් වහන්සේ වම් පසෙහි සිටින්නන්ට

කතා කොට, "ශාප ලද්දෙනි, මා වෙතින් ඉවත් වී යක්ෂයාට ද ඔහුගේ දූතයන්ට ද සූදානම් කර තිබෙන සදාතන ගින්නට යන්න. මන්ද, මම සාගිනි වී සිටියෙමි; ඔබ මට කන්න නුදුන්නාහු ය. පිපාස වී සිටියෙමි; ඔබ මට බොන්න නුදුන්නාහු ය. ආගන්තුක ව සිටියෙමි; ඔබ මා ගෙදරට නොපිළිගත්තාහු ය. වස්ත්‍ර නැති ව සිටියෙමි; ඔබ මට වස්ත්‍ර නුදුන්නහු ය. රෝගාතුර ව සිටියෙමි; හිරගෙදර ද සිටියෙමි; ඔබ මා බලන්න ආවේ නැතැ"යි වදාරන සේක. එවිට ඔවුන් උත්තර දෙමින්, "ස්වාමීනි, කවර කලෙක ඔබ සාගිනි ව හෝ පිපාසා වී හෝ ආගන්තුක ව හෝ වස්ත්‍ර නැති ව හෝ රෝගාතුර ව හෝ හිරගෙදර හෝ සිටිනු දැක අපි ඔබ වහන්සේට උපස්ථාන නොකෙළෙමු දැ"යි අසනු ඇත. එවිට උන් වහන්සේ ඔවුන්ට උත්තර දෙමින්, "සැබැවින් ම මම ඔබට කියමි, මොවුන්ගෙන් ඉතා ම සුළු තැනැත්තාට වුව ද එසේ නොකළා නම් එය නොකළේ මට ය"යි වදාරණ සේක.

(මතෙව් 25:31-45)

සාගිනි වූවන්ට ආහාර ද නිර්වස්ත්‍ර වූවන්ට වස්ත්‍ර ද දුනිමි. නිනිවය නුවර ප්‍රාකාරවලින් පිටත දමන ලද මාගේ රට වැසියන්ගේ මෘත ශරීර මා දුටු විට, මම ඒවා භූමදාන කෙළෙමි.

(තෝබිත් 1:17)

ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ දෙවන ආගමනයේ දී සියලු දෙනා විනිශ්චයට ලක්වන බව ඉහත ශුද්ධ ලියවිලි පාඨය අපට පෙන්වා දෙයි. එලෙස අප විනිශ්චයට ලක්කරන මිනුම් දණ්ඩ වන්නේ පුණ්‍ය ක්‍රියා ය. කතෝලිකයන් වශයෙන් සැම දේව පනතක් ම රක්ෂා කළ යුතු අතර එමගින් පමණක් සියල්ල සම්පූර්ණ නොවේ. දේව රාජ්‍යය හිමිකර ගැනීමට නම් ශාරීරික හා ආත්මික පුණ්‍ය ක්‍රියා ද ඉටු කළ යුතු ය.

ශාරීරික පුණ්‍ය ක්‍රියා කරනු ලබන්නේ කිසියම් පුද්ගලයකුගේ ශාරීරික යහපත සඳහා ය. ශාරීරික පුණ්‍ය ක්‍රියා 7කි:

1. සාගිනි වූවනට ආහාර දීම
2. පිපාස වූවනට පානය දීම
3. වස්ත්‍ර නැති අයට වස්ත්‍ර දීම
4. ආගන්තුකයනට නවාතැන් දීම
5. රෝගීන් බැලීමට යාම
6. වහලුන් නිදහස් කිරීම
7. මළවුන් වැළලීම

ආත්මික පුණ්‍ය ක්‍රියා කරනු ලබන්නේ කිසියම් පුද්ගලයකුගේ ආත්මික යහපත සඳහා ය. ආත්මික පුණ්‍ය ක්‍රියා 7කි:

1. පව්කරුවන් පාපයෙන් හරවා ගැනීම
2. අඥානයනට ඉගැන්වීම
3. සැක ඇති අයට දැනුමැතිකම් දීම
4. දුකින් පෙළෙන්නන් සැනසීම
5. නින්දා අපහාස ඉවසීමෙන් දරා ගැනීම
6. වැරැදි කමා කිරීම
7. ජීවතුන් හා මළවුන් වෙනුවෙන් යාච්ඤා කිරීම.

මිනිසාගේ ආධ්‍යාත්මික අවශ්‍යතා සපුරාලීම ආත්මික පුණ්‍ය ක්‍රියා මගින් සිදු වේ. අපගේ දැනුම, හැකියා, දක්ෂතා, සිතුම් පැතුම්, අදහස්, උදහස් යනාදිය අන්‍යයන් සමග බෙදා හදා ගැනීමෙන් අපට ඔවුන් පොහොසත් කළ හැකි ය.

ආත්මික පුණ්‍ය ක්‍රියා, ශාරීරික පුණ්‍ය ක්‍රියාවලට වඩා උසස් ය. එහෙත් සියලු පුණ්‍ය ක්‍රියා අප කළ යුතු ය. කිතුනු දයාව හැඟුමකට හෝ සංවේගයකට හෝ සීමා වූවක් නොවේ. දයාව ක්‍රියාවට පරිවර්තනය විය යුතු ය. ඒ පිළිබඳ ව ජාකොබ් තුමා මෙසේ කියයි;

> යම් සහෝදරයකු හෝ සහෝදරියක හෝ ඇඳුම් නැති ව, දිනපතා කෑම නැති ව සිටිය දී, ඔබගෙන් යමෙක් ඔවුන්ගේ ශාරීරික අවශ්‍යතා සපයා නොදී: ඔබට දෙවි පිහිටයි, උණුසුමට ඇඳ පැළඳ, කා බී සතුටු වන්නැ යි ඔවුන්ට කියන්නේ නම්, එයින් මොන යහපතක් ද?
>
> (ජාකොබ් 2:15-16)

ශාරීරික පුණ්‍ය ක්‍රියාවලින් අපේක්ෂා කරන්නේ මනුෂ්‍යයාගේ මූලික අවශ්‍යතා සම්පූර්ණත්වයට පත් කිරීම ය. ආහාරපාන, වස්ත්‍ර, වාසස්ථාන, ලෙඩ දුකේ දී සහනය ආදිය මනුෂ්‍යයාට මනුෂ්‍යයකු ලෙස ජීවත් වීමට අත්‍යවශ්‍ය ය. ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ මෙයින් අපට දෙන පණිවිඩය වන්නේ, යමෙකුගේ සදාකාලික ඉරණම තීරණය වන්නේ, අප කුසගින්නෙන් පෙළෙන්නන්ට, අනාථ වූවන්ට, සරණාගතයින්ට, රෝගීන්ට හා සිරකරුවන්ට පිහිට වී ද නැද් ද යන්න පදනම් කර ගෙන ය. එවැනි අයට උපකාර කරන්නා, ඔවුන්ගේ මූලික අවශ්‍යතා සපුරන්නා මුළු මානව වර්ගයාගේ රජාණන් වන ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ හට සේවය කරන්නකු වේ.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. "ස්වර්ගීය සම්පත ලබා ගැනීමට පුණ්‍ය ක්‍රියාවන්හි නිසි ලෙස නිරත විය යුතු ය" යන මැයෙන් ළමා ප්‍රදීපයට ලිපියක් නිර්මාණය කරන්න.
2. ඔබේ යහපතට අකුල් හෙලන හෝ ඔබට පීඩා කරන පුද්ගලයන් හෝ වෙනුවෙන් කළ යුතු ආත්මික පුණ්‍ය ක්‍රියා **දෙකක්** විස්තර කරන්න.
3. මෑත කාලයේ යම් කිසි ස්වභාවික විපතකින් පීඩාවට පත් වූ අය වෙනුවෙන් ඔබ කළ හෝ කළ හැකි ව තිබුණු පුණ්‍ය ක්‍රියා නම් කර ඒවා කළ හෝ කළ හැකි ව තිබූ ආකාර පිළිබඳ ව වචන 100කින් පමණ විස්තර කරන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*දිනපතා ශාරීරික හා ආත්මික පුණ්‍ය ක්‍රියාවන්හි නිරත වීමට උත්සාහ කරන්න. සවස යැදුමේ දී කළ පුණ්‍ය ගැන දෙවියන් වහන්සේට තුති පුදන්න.*

# 21 ශුද්ධ වූ සභාවේ ශික්ෂාපද

කතෝලික ප්‍රජාව දේව වචනය තුළ නිසි මාවතක ගමන් කරවීමට අවශ්‍ය පසුබිම සැකසීම ශුද්ධ වූ සභා නායකයන්ගේ පරම යුතුකම හා වගකීම වේ. එම වගකීම ක්‍රියාත්මක කරනු පිණිස සභා නායකයින් විසින් යම් යම් නීති රීති සකස් කොට තිබේ. ශුද්ධ වූ සභාවේ ශික්ෂාපද පහ එහි ප්‍රධාන තැන ගනියි. තව දුරටත් ශුද්ධ වූ සභා විනය හා සෙසු කාරණා පිළිබඳ ව ද නීති රීති "සභා නීති සංග්‍රහය" තුළ ඇතුළත් වේ. දේව දරුවන් ලෙස ජීවත්වීමට දේව පනත්, ශුද්ධ සභාවේ නීති හා ශික්ෂාපද මග පෙන්වයි. ශුද්ධ වූ සභාවේ ශික්ෂා පද 5කිඃ

1. ඉරුදිනත් ණය මංගල්‍ය දිනත් මුළු දිව්‍ය පූජා යාගයට සහභාගී වීම
2. වසරකට වරක්වත් පාපෝච්චාරණය කිරීම
3. පාස්කු සමය තුළ දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලැබීම
4. නියම වූ දිනයන්හි ගොඩමස් වැළැකීම සහ එක්වරු ශීල රැකීම
5. ශුද්ධ වූ සභාවේ නඩත්තුව සඳහා ආධාර කිරීම

### 1. ඉරුදිනත් ණය මංගල්‍ය දිනත් මුළු දිව්‍ය පූජා යාගයට සහභාගී වීම

දේව ජනතාවක් වශයෙන් දෙවියන් වහන්සේට අප පුදන යාගය දිව්‍ය පූජාව යි. මේ කටයුත්ත පූජාප්‍රසාදිතුමන්ගේ ප්‍රධානත්වයෙන් කෙරෙන නමුත් මුළු දේව ජනතාව ම එයට හවුල් වෙති. මේ නිසා දිව්‍ය පූජාව අවස්ථාවේ දී අල්ලාප-සල්ලාප දොඩමින් ද උසුළු විසුළු කරමින් ද වටපිට බලමින් ද වෙනත් කල්පනාවන්හි යෙදී සිටිමින් ද දිව්‍ය පූජා යාගයට සහභාගී වීම දිව්‍ය පූජාවේ පරමාර්ථ උල්ලංඝනය කිරීමකි. එසේ කරන උදවිය අනෙක් අයගේ ශ්‍රද්ධාවට ද බාධා කරන හෙයින් ඒවායින් වැළකිය යුතු ය.

ඉරුදිනෙක දිව්‍ය පූජාවට සහභාගි වීමේ ණය යුක්තිය සෙනසුරාදා සන්ධ්‍යාවේ පැවැත්වෙන ඉරු දින දිව්‍ය පූජාවකට සහභාගී වීමෙන් ඉටු කළ හැකි ය. එහෙත් ඔබේ දේවස්ථානයේ ඉරුදින දිව්‍ය පූජාව පැවැත්වෙන විට ඔබේ පහසුව සඳහා පුරුද්දක් ලෙස සෙනසුරාදා එයට සහභාගී වනවාට වඩා ඉරුදින එයට සහභාගී වීම වඩාත් අර්ථාන්විත ය.

ගිලන් ව සිටීම, ළඟ පාතක දිව්‍ය පූජාවක් නොතිබීම, අත්‍යවශ්‍ය සේවාවන්හි යෙදී සිටීම ආදී විශේෂ කරුණු ඇති තැන එම ණය යුක්තිය බලපාන්නේ නැත. එහෙත් එවැනි අවස්ථාවන්හි සුදුසු අයුරින් යාච්ඤා මෙහෙයකට සහභාගී වීමට හෝ පෞද්ගලික ව යාච්ඤා කිරීමට හෝ උත්සාහ කළ යුතු ය. ඉරුදින ණය යුක්තිය තමන් වෙත පැවරෙන බරක් සැටියට නොසලකා එය වඩාත් තම දයාබර දෙවිඳුන් වෙත කෘතඥතාවත් ප්‍රතිප්‍රේමයත් දක්වීමේ ක්‍රියාවක් සැටියට සැලකිය යුතු ය. ශුද්ධ වූ සභාවේ නියමයක් නැතත් සතියේ දිනවල දිව්‍ය

පූජා යාගයට නිතර සහභාගී වීම සිරිතක් කර ගත හැකි ය. එමගින් තම දිවියට ලැබෙන ආත්මික පෝෂණය ඵලදයක ය.

මෙම ශික්ෂාපදයෙන් අපේක්ෂා කරන තවත් කරුණක් වන්නේ "මුළු" දිව්‍ය පූජා යාගයට ම හෙවත් දිව්‍ය පූජාවේ ආරම්භක ගීතිකාවේ සිට අවසාන ගීතිකාව දක්වා ම සහභාගි වීම යි. ඒ අනුව නොවැළැක්විය හැකි හේතුවක් නිසා ඉදහිට දිව්‍ය පූජාවට පමා වුව ද දිව්‍ය පූජාවට පමා වීම පුරුද්දක් කර නොගත යුතුවා මෙන් ම දිව්‍ය පූජාව අතරතුර දේවස්ථානයෙන් බැහැර වීම ද නොකළ යුතු ය. එමෙන් ම දිව්‍ය පූජාවට පෙර හා පසු ස්වල්ප මොහොතක් නිශ්ශබ්ද ව යාච්ඤා කිරීම ද වැදගත් වේ. දිව්‍ය පූජාවට පෙර පෞද්ගලික යාච්ඤා තුළින් ලබා ගන්නා මානසික ඒකාග්‍රතාව දිව්‍ය පූජාවට භක්තියෙන් සහභාගි වීමට මහෝපකාරී වේ.

## 2. වසරකට වරක්වත් පාපෝච්චාරණය කිරීම

හොඳ-නරක පිළිබඳ වැටහීමක් ඇති සියලු අය වෙත මෙම ශික්ෂාපදය අදාළ ය. සාමාන්‍යයෙන් වයස අවුරුදු හතක් ගත වූ විට පාපෝච්චාරණය හෙවත් සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය ලබා ගැනීම සඳහා ළමයි සූදානම් කරනු ලැබෙයි. මරණීය පාපයක් සිදු වූ විගස සමගි සන්ධානයේ දේව ප්‍රසාද නිධානය ලැබිය යුතු වෙයි. මරණීය පාපයක් නැතත් වසරකට වරක්වත් තමාගේ පාපවලට කමාව ලබා ගැනීම සඳහා පාපෝච්චාරණය කිරීමට මෙයින් නියම වන්නේ ය. සුළු පාපවල දී පවා පාපෝච්චාරණය කිරීම තුළින් පව් සමාව හා පාපයන්ගෙන් වැළකී සිටීමට වරප්‍රසාද ලැබේ. එම නිසා පාස්කුව, දේවස්ථානයේ මංගල්‍යය සහ නත්තලට සූදානම් වීමක් ලෙස පාපෝච්චාරණය කිරීම උචිත ය. එවිට එම මංගලෝත්සවලට තවත් වරප්‍රසාදීය තත්ත්වයකින් සහභාගී වීමට හැකි වේ.

## 3. පාස්කු සමය තුළ දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ව ලැබීම

මධ්‍ය කාලීන යුගයේ ජීවත් වූ කතෝලිකයෝ දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ව ලබා ගැනීමට බිය වූහ. එම නිසා මෙම ශික්ෂාපදය තිබුණත් අද අපට ශුද්ධ වූ සභා මාතාව උගන්වන්නේ සෑම දිව්‍ය යාගයක දී ම දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලැබීමට ය. අප සහභාගී වන දිව්‍ය පූජා යාගය සම්පූර්ණ වීමට නම් දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ ලැබිය යුතු ය.

## 4. නියම වූ දිනයන්හි ගොඩමස් වැළැකීම සහ එක්වරු ශීල රැකීම

ක්‍රිස්තියානි ඇදහිල්ල හා විශ්වාසය තුළ හැසිරෙන කිතුනුවා කෙරෙහි බලපාන ණය යුතුකමක් ලෙස නිරාහාර ශීලය ඇතුළු ගොඩමස් අනුභවයෙන් වැළකී සිටීම දැක්විය හැකි ය.

**ගොඩමස් වැළකීම**

ගොඩමස් වැළකීම යන්නෙන් අදහස් කරන්නේ නියමකොට ඇති දිනයන්හි දී ගොඩබිම ජීවත් වන සතුන්ගේ මස් අනුභවයෙන් වැළැකී සිටීම ය. එම දින වන්නේ;

- අළු බදාදා
- මහ සිකුරාදා
- අවුරුද්දේ සෑම සිකුරාද ය.

එහෙත් මංගලෝත්සවයක් සිකුරාදා දිනයක යෙදුන විට මෙම ණය යුක්තිය අදාළ නොවේ. උදහරණ:. නත්තල සිකුරාද දිනයක යෙදීම

**එක්වරු ශීලය**

එක්වරු ශීලය යනු දිනකට එක් සම්පූර්ණ ආහාර වේලක් පමණක් අනුභව කොට, ඉතිරි දෙවේල ආහාර නොගෙන සිටීම හෝ සුළු ආහාරයක් ගැනීම යි. එක්වරු ශීලයේ පරමාර්ථ කිහිපයකි;

1. තමන්ගේ පාපවලට වන්දි ගෙවීම
2. ආත්ම දමනය පුහුණු කිරීම
3. නිරාහාර ව දින හතළිහක් උපවාස කළ ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ අනුගමනය කිරීම.

එක්වරු ශීලයේ දී තමන් නොගෙන ඉතිරි කරන ආහාර වේල දුගී දුප්පත්කම නිසා කුසගින්නේ සිටින අයෙකුට දන් දෙන ලෙස ශුද්ධ වූ සභා මාතාව අපට උගන්වන්නී ය. එබැවින් දන්දීම එක්වරු ශීලය රැකීමේ ප්‍රධාන පරමාර්ථයකි. වයස අවුරුදු 18-60 අතර අයට මෙම ශික්ෂාපදය බලපැවැත්වෙන අතර රෝගී හා වයස්ගත වූවන් මෙයින් නිදහස් ය. එහෙත් අන් අයට ද ස්වේච්ඡාවෙන් එක්වරු ශීලය රැකිය හැකි ය. අවුරුදු 18-60ත් අතර අයට අළු බදාද හා මහ සිකුරාද දින එක්වරු ශීලය රැකීමට නියම වේ. එහෙත් වෙනත් දිනවල ද ස්වේච්ඡාවෙන් එක්වරු ශීලය රැකීමට හැකියාව ඇත.

## 5. ශුද්ධ වූ සභාවේ නඩත්තුව සඳහා ආධාර කිරීම

ඕනෑ ම ආයතනයක හෝ සංවිධානයක පැවැත්ම රඳා පවතින්නේ එහි සාමාජිකයන් තමන්ට හැකි අයුරින් කරනු ලබන පරිත්‍යාග මත ය. ශුද්ධ වූ සභාවේ පැවැත්ම සඳහා තමන්ට හැකි ආකාරයට පරිත්‍යාග කරන ලෙස එහි සාමාජිකයන්ට මෙම ශික්ෂා පදයෙන් නියම කෙරෙයි. දේවස්ථානයේ හා එහි සේවය කරන අයගේ නඩත්තුව සඳහාත් මීසම තුළ පවත්නා විවිධ දයා සේවා කටයුතු සඳහාත් මෙම පරිත්‍යාග යොදවයි.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ශුද්ධ වූ සභාවේ ශික්ෂාපද **පහ** නම් කරන්න.
2. දිව්‍ය පූජාවට සහභාගි වී දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ නොලබන ඔබේ මිතුරකුට දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද භෝජනයේ වැදගත්කම පෙන්වීමට ඉදිරිපත් කරන කරුණු **පහක්** ලියන්න.
3. "ශුද්ධ වූ සභාවේ ශික්ෂාපද පිළිපැදීම තුළින් ද කිතුනු දිවිය අර්ථවත් කර ගත හැකි ය" යන මාතෘකාව යටතේ භක්ති ප්‍රබෝධනය සඟරාවට වචන 100ක පමණ ලිපියක් ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

- *දේවස්ථානයේ නඩත්තුවට ආධාර කරමු.*
- *නියමිත දිනයන්හි දී ගොඩමස් කෑමෙන් වළකිමු.*
- *පල්ලියේ මංගල්‍යයට පෙර පාපෝච්චාරණය කරමු.*

# 22 ස්වාමිවාක් ආරාධනාව



22.1 රූපය - ජේසුස් වහන්සේ ශ්‍රාවකයන් සමග

පහත ගීතිකාව ගායනා කරන්න. (කැසට් පටයක් ආධාර කර ගන්නේ නම්, නිවැරදි තාලය අනුව ගායනා කළ හැකි ය.)

ත්‍රි එක සුර ජේසුනේ //
පරමණ්ඩලවල වැඩ සිටිනා
දෙවි පිතුරුගෙ දකුණේ
ආරාධිත වේවා ඔබෙ නාමය //
එනු ලද්දේවා ඔබෙ දිව්‍ය රාජ්‍යය//

වේවා ඔබෙ අභිමත සුරභූමි ලොව
දේවා නිරතුරු භෝජන අප හට
අපෙ ණයකරු හට අප ගෙවනා ලෙස//
අප ණයකරු අප හට ගෙවනුය තොස//

යක්ෂ වින මායම්වල අප නොවැටෙන ලෙස//
අප රැක ගලවනු ආමෙන් ජේසු//

(කිතුනු ගී අංක 304)

සැම වචනයක ම අරුත මෙනෙහි කරමින් නැවත ගායනා කරන්න. ගායනය දෙවරක් යැදුමකි. එම අත්දැකීමට ඇතුළු වන්න.

මෙම ගීතිකාව රචනා කර ඇත්තේ, ගෞරවනීය ජාකෝමේ ගොන්සාල්වේස් පියතුමා ය. එයින් කියවෙන්නේ ස්වාමිවාක් ආරාධනාව යි. දෙව් මිනිස් සංවාදය සඳහා කිතු සමිඳුන් අපට ලබා දුන් පූර්වාදර්ශය ස්වාමිවාක් ආරාධනාව ය. ස්වාමිවාක් ආරධනාව නොහොත් පරමණ්ඩලය අපට ලැබුණ ආකාරය පිළිබඳ ව ශුද්ධ ලියවිල්ල අපට උගන්වයි:

> උන් වහන්සේ එක් තැනක යාච්ඤා කරමින් සිටි සේක. එය නිම වූ පසු උන් වහන්සේගේ ශ්‍රාවකයන්ගෙන් එක් තැනැත්තෙක් කතා කොට, "ස්වාමීනි, ජොහන් තම ගෝලයන්ට ඉගැන්වූ ලෙස, අපටත් යාච්ඤා කරන්නට ඉගැන්නුව මැනවැ"යි කිවේ ය.
>
> (ලූක් 11:1)

ඒ අනුව ජේසුස් වහන්සේ මෙම යාච්ඤාව උගන්වා ඇත්තේ උන් වහන්සේගේ ශ්‍රාවකයන්ගේ ඉල්ලීම අනුව ය. මෙම යාච්ඤාව ලූක් තුමා හා මතෙව් තුමා තම ශුභාරංචිවල වාර්තා කරයි (ලූක් 11:2-4, මතෙව් 6:8-13).

ශුද්ධ වූ මතෙව් තුමා එය වාර්තා කරන්නේ මෙසේ ය:

> ඔබ ඉල්ලන්ටත් පෙර ඔබේ වුවමනා කවරේ ද යි පියාණන් වහන්සේ දන්නා සේක. එහෙයින් මෙසේ යාච්ඤා කරන්න:
> ස්වර්ගයෙහි වැඩ වසන අපගේ පියාණෙනි,
> ඔබ වහන්සේගේ නාමයට ගෞරව වේවා!
> ඔබ වහන්සේගේ රාජ්‍යය පැමිණේවා!
> ඔබ වහන්සේගේ කැමැත්ත ඉටු වේවා!
> ස්වර්ගයෙහි මෙන් පොළොවෙහි ද එසේ ම වේවා!
> අපගේ දවස්පතා ආහාරය අද අපට දුන මැනව.
> අපට වරද කළ අයට අප කමා කළාක් මෙන්
> අපේ වරදට අපට කමා වුව මැනව.
> අප පරීක්ෂාවට නොපමුණුවා, නපුරාගෙන් අප මිදුව මැනව.
>
> (මතෙව් 6:8-13)

මෙම යාච්ඤාවේ පළමු පදය නම්; **"ස්වර්ගයේ වැඩ සිටින අපගේ පියාණෙනි"** යන්න යි. එහි අරුත කතෝලික සභා ඉගැන්වීම්වලට අනුව විමසා බලමු:

මනුෂ්‍යත්වය ගත් දේව පුත්‍රයාණන් විසින් අපට පියාණන් වහන්සේ ව එළිදරව් කර ඇත. ප්‍රසාද ස්නාපනය තුළින් දෙවියන් වහන්සේගේ දරුවන් වීම නිසා දෙවියන් වහන්සේට "අපගේ පියාණනී" කියා ඇමතීමට අපට හැකියාව ලැබී ඇත. තව ද "ස්වර්ගයේ වැඩ සිටින" යන වචන උච්චාරණය කිරීමේ දී ස්ථානයක නොව ධර්මිෂ්ඨයන්ගේ හදවත් තුළ දෙවියන් වහන්සේගේ මහිමාන්විත වැඩ සිටීම අදහස් කරයි.

(කතෝලික සභා ධර්මෝපදේශය 2798, 2802)

මෙම යාච්ඤාවෙහි ප්‍රශංසාත්මක පැතුම් 3ක් හා ආධ්‍යාත්මික හා ශාරීරික අවශ්‍යතා පදනම් කරගත් ඉල්ලීම් 4ක් ඇත. එම පැතුම්වල හා ඉල්ලීම්වල අර්ථ මෙසේ ය:

1. **ඔබ වහන්සේගේ ශ්‍රී නාමයට ප්‍රශංසා වේවා!**

   දෙවියන් වහන්සේගේ ශ්‍රී නාමයට ගෞරව අත්වන්නේ අප යහපත් ව දිවි ගෙවන විට ය. එබැවින් උන්වහන්සේගේ නාමයට ප්‍රශංසාවට ලක්වන අයුරින් දිවි ගෙවිය යුතු වන්නේ ය.

2. **ඔබ වහන්සේගේ රාජ්‍යය පැමිණේවා!**

   ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ දෙවන ආගමනයට මෙය සම්බන්ධ ය. දේව රාජ්‍යයේ පරිසමාප්තිය පතා අපි යාච්ඤා කරමු.

3. **ඔබ වහන්සේගේ කැමැත්ත ස්වර්ගයෙහි මෙන් මෙලොවෙහි ද ඉටු වේවා!**

   ගැලවීමේ සැලැස්ම මෙලොවෙහි පූර්ණත්වයට පත් කිරීම සඳහා අපගේ කැමැත්ත ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ කැමැත්ත හා එක් කිරීම අපගේ යුතුකම වන්නේ ය.

4. **අපගේ එදිනෙදා භෝජනය අද අපට දනය කළ මැනව.**

   භෝජනය යන්නෙන් මෙලොව ජීවිතයට අවශ්‍ය ආහාර මෙන් ම ආධ්‍යාත්මික ආහාරය වන
   1. දෙවියන් වහන්සේගේ වචනය හා
   2. ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ ශ්‍රී ශරීරය නම් වූ දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේ අදහස් කරයි.
      i. දිව්‍ය සංරක්ෂණය මත යැපෙමින් අපගේ එදිනෙදා භෝජනයත්
      ii. දේව වචනයෙන් පෝෂණයත්
      iii. දිව්‍ය සත්ප්‍රසාද වහන්සේගෙන් පෝෂණයත් පතමින් මෙම ඉල්ලීම තුළින් යදිමු.

5. **අපට වැරදි කරන අයගේ වැරදි අප කමා කරන්නාක් මෙන් අපගේ වැරදි ද කමා කළ මැනව.**

ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ ආදර්ශය හා උපකාරය මගින් අපගේ සතුරන්ට සමාව දී ඇතොත් පමණක් අපට ද සමාව දෙන ලෙස දෙව් පියාණන් වහන්සේට යාච්ඤා කරමු.

6. **පාප අවස්ථාවන්ට හසු වීමට අපට ඉඩ නොදී**

1. පාපයට පෙළෙඹෙන්නා වූ මාර්ගයන් නොපැමිණෙන ලෙසත්
2. පාපයන්ට පොළඹවන්නා වූ අවස්ථා හඳුනා ගැනීමට ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ ව ලබා දෙන ලෙසත්
3. සුපරික්ෂාකාරී බවේ වරප්‍රසාද හා උට්ඨාන වීර්ය ලබා දෙන ලෙසත් දෙවියන් වහන්සේගෙන් ඉල්ලා සිටිමු.

7. **අයහපතින් අප මුදා ගත මැනව**

සාතන් පරාජය කොට ක්‍රිස්තුන් වහන්සේ අයිතිකර ගැන්මට වරම් දෙන ලෙස දෙවියන් වහන්සේට යාච්ඤා කරමු.

"ආමෙන්" යනු යාච්ඤාවෙන් ඉල්ලූ දෑ නොවැරදී ම ලැබෙන බවට විශ්වාස කරමින් කරන විශ්වාසයේ ප්‍රකාශයකි. මෙම යාච්ඤාව මතෙව් ශුභාරංචියේ ම සාරාංශය යි. පරමණ්ඩල යාච්ඤාවේ අඩංගු නැති කිසිවක් ශුද්ධ ලියවිල්ලේ හමු නොවේ. අපට අවශ්‍ය දේ ඉල්ලීමට පමණක් නොව ඉල්ලන දේ කෙරෙහි ආශා වීමට ද උගන්වන නිසා එම යාච්ඤාව පරිපූර්ණ යාච්ඤාවකි.

ස්වාමිවාක් ආරාධනාව උච්චාරණය කළ යුතු ආකාරය ශුද්ධ වූ සභා මාතාව අපට උගන්වන්නී යඃ

අප අයදින සියල්ල අපට නොවැරදි ම ලැබෙන බවට විශ්වාස කරමින් බැහැපත් ව හා සතුටින් පරමණ්ඩල යැදුම යාච්ඤා කළ යුතු ය.
(කතෝලික සභා ධර්මෝපදේශය 2797)



22.2 රූපය - ස්වාමිවාක් ආරාධනාව කීම

මෙම යැදුම උච්චාරණයේ දී අප දෑත් දෙපසට විහිදු දෙවියන් වහන්සේට යාච්ඤා කරමු. එම ඉරියව්ව පවත්වා ගනිමින් යාච්ඤා කිරීමට මෙම යැදුමේ දී අපට ආරාධනා කරයි. මන්ද යාච්ඤාවේ මූලිකාංගයක් වන්නේ නිවැරදි ඉරියව්වෙන් දෙවියන් වහන්සේ ව ඇමතීම යි.

**ස්වාමිවාක් ආරාධනාවේ ව්‍යුහය**

- ප්‍රශංසාව - ස්වර්ගයෙහි වැඩ සිටින අපගේ පියාණෙනී, ඔබ වහන්සේගේ ශ්‍රී නාමයට ප්‍රශංසා වේවා.
- වන්දනාව - ඔබ වහන්සේගේ රාජ්‍යය පැමිණේවා. ඔබ වහන්සේගේ කැමැත්ත ස්වර්ගයෙහි මෙන් මෙළොවෙහි ද ඉටු වේවා
- ඉල්ලීම - අපගේ එදිනෙදා භෝජනය අද අපට දනය කළ මැනව.
- කමාව අයැදීම - අපට වැරදි කරන අයගේ වැරදි අප කමා කරන්නාක් මෙන් අපගේ වැරදි ද අපට කමා කළ මැනව.
- දේව ආරක්ෂාවට නතු වීම - පාප අවස්ථාවන්ට හසු වීමට අපට ඉඩ නොදී අයහපතින් අප මුදා ගත මැනව.

ස්වාමිවාක් ආරාධනාව උච්චාරණය කිරීමට පෙර අපට වරද කළ, දඬුවම් කළ පාඩු කළ හා අපහාස කළ සැමට සමාව දිය යුතු ය. ඉල්ලන දේ ලැබෙන බවට විශ්වාස කරමින් මෙම යැදුම යාච්ඤා කර මෙම යැදුමේ බලමහිමය අත්දකිමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. දේව කැමැත්ත ඉටු කිරීමට ඔබ කටයුතු කළ අවස්ථා **තුනක්** ලියන්න.
2. “අපට වැරදි කරන අයගේ වැරදි අප කමා කරන්නාක් මෙන් අපගේ වැරදි ද කමා කළ මැනව” යන්න ඔබ අනුකරණය කළ අවස්ථා **තුනක්** ලියන්න.



# 23 මරිය බැතිය

මරියෝත්තමාවන් තරම් කතෝලිකයින්ගේ ගෞරවාදරයට පාත්‍ර වූ වෙනත් කිසිදු කාන්තාවක් මෙතෙක් බිහිවී නැත. එසේ බිහිවන්නේ ද නැත. එතුමිය වෙනුවෙන් බිහිවී ඇති යැදුම්, පොත්-පත්, භක්ති ගී, මූර්ති, සිතුවම්, නාම, ආමන්ත්‍රණ, විරුදාවලි, සිද්ධස්ථාන හා දෙව්මැදුරු එයට සාක්ෂියකි. මෙයින් පෙන්නුම් කරන්නේ කතෝලික ජනවන්දනාව සහ භක්ති අභ්‍යාසයන් තුළ මරියෝත්තමාවන්ට හිමි වන සුවිශේෂ ස්ථානය බව අමුතුවෙන් කිව යුතු නැත.

පළමු ශතවර්ෂ තුන තුළ රෝම අධිරාජ්‍යයන් විසින් කිතුනුවන් මරා දමනු ලැබිණි. එබැවින් එම ශතවර්ෂවල දී ශුද්ධ වූ සභාවේ අවධානය යොමු වූයේ ප්‍රාණපරිත්‍යාගිවරුන් පිළිබඳ ව ය. එහෙත් එවැනි පසුබිමක් තුළ පවා මරිය තුමිය පිළිබඳ ව විශේෂ අවධානයක් යොමු වූ බවට තෙවන ශතවර්ෂයෙන් සාක්ෂියක් ඇත. එම සාක්ෂිය නම් අප හොඳින් කට පාඩමින් දන්නා "ස්වාමි දරුවන්ගේ සුවිශුද්ධ මෑණියනි" යන යැදුම යි. මෙම යැදුම ක්‍රිස්තු වර්ෂ තෙවන ශතවර්ෂයේ සිට පැවත එන්නකි.

> ස්වාමි දරුවන්ගේ සුවිශුද්ධ වූ මෑණියනි, අපි ඔබගේ සරණය සොයමින් එමු. මහිමෝත්තම වූ ද, අශිර්වාද ලද්ද වූ ද කන්‍යාවෙනි, අපේ ඕනෑකම්වල දී අපි කරන යාච්ඤා ඔබ ප්‍රතික්ෂේප නොකර සියලු අන්තරාවලින් නිතර ම අප ගලවා ගත මැනව ආමෙන්

**මරිය බැතියේ දේව ධාර්මික පසුබිම**

> හැම පරපුරක් ම මෙතැන් සිට "භාග්‍යවන්තීය" යි මට කියනු ඇතැයි මරිය තුමිය එළිසබෙත් තුමියට පැවසුවා ය. මරිය බැතියෙන් මෙය සැබෑවක් වී ඇත. එහෙත් මරිය බැතියේ දී සිදු වන්නේ මරිය තුමියට වන්දනා කිරීම නොව ගෞරව කිරීම යි. කිතුනු අපගේ වන්දනාව හිමි වන්නේ පියාණන් වහන්සේට, පුත්‍රයාණන් වහන්සේට හා ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේට පමණි (1 තිමති 2:5.6).
>
> (කතෝලික සභා ධර්මෝපදේශය 971)

මරිය තුමියට අප ගෞරව කරන්නේ පහත සඳහන් හේතු නිසා යඃ

1. එතුමිය දේව පුත්‍රයාගේ මාතාව වීම
2. ජම්ම පාපයෙන් නිර්දෝෂ ව පිළිසිඳ ගැනීම
3. මවක් වූවත් දරු ප්‍රසූතියට පෙර හා පසු කන්‍යාභාවය ආරක්ෂා කර ගැනීම
4. දේව වරප්‍රසාදයෙන් පූර්ණ වීම
5. සකල පාපයෙන් නිදෙස් වීම
6. ආත්ම ශරීර පිටින් සුරලොවට වැඩීම

## ජම්ම දෝෂයෙන් නිර්දෝෂ ව පිළිසිඳ ගැනීම

මරිය තුමිය සිය මවගේ කුසයෙහි පිළිසිඳ ගත් පළමු මොහොතේ සිට ම විශේෂ දේව වරමින්, ජන්ම පාප කිළුටෙන් නිදෙස් වූවා ය. ඒ පිළිබඳ ව අතිඋතුම් නව වන පියුස් ශුද්ධෝත්තම පියතුමා ප්‍රකාශයට පත් කළේ යඃ

> භාග්‍යවත් කන්‍ය මරියෝත්තමාවන් පිළිසිඳගත් පළමු මොහොතේ සිට සර්ව බලධාරි දෙවියන් වහන්සේ ලබා දුන්නා වූ සුවිශේෂ වූ දේව වරප්‍රසාදයකින් හා මුළු මනුෂ්‍ය සංහතියේ ම මිදුම්කරුවාණන් වූ ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ කුසල් හේතුවෙන් ජම්ම පාපයේ සියලු කිළුටෙන් සුරක්ෂිත කරනු ලැබිණි.
>
> (කතෝලික සභා ධර්මෝපදේශය 491)

ඒ අනුව මරියෝත්තමාවන් දේව පුත්‍රයාණන් වහන්සේගේ මව වීමට තෝරා ගන්නා ලද නිසා දෙවියන් වහන්සේගේ අතිවිශේෂ කැඳවීම තුළ පිළිසිඳ ගැනීමේ දී දේව වරමින් එතුමිය ව ජම්ම පාපයෙන් නිදෙස් කරනු ලැබිණි. මරිය තුමිය ජම්ම දෝෂයෙන් නිදෙස් කළා සේ අප ව ද ප්‍රසාද ස්නාපනයේ දී ජම්ම පාපයෙන් නිදහස් කර ඇත. එතුමිය ජම්ම පාපයෙන් නිදෙස් වූවා පමණක් නොව සියලු කර්ම පාපවලින් ද වැළකී සිටියා ය. ප්‍රසාද ස්නාපනය ලැබූ අපි එබැවින් සියලු පාපවලින් වැලකී යහපත් ජීවිතයක් ගත කළ යුතු වෙමු.

## මරිය තුමියගේ ස්වර්ගාරෝපණය

ස්වර්ගාරෝහණය යනු තමන්ගේ බලයෙන් ම ස්වර්ගය කරා ගමන් කිරීම යි. එසේ කළ හැකි වූයේ ජේසුස් වහන්සේට පමණිඃ ස්වර්ගයෙන් බැස වදළ මනුෂ්‍ය පුත්‍රයාණන් හැර අන් කිසිවෙක් ස්වර්ගයට නොනැග්ගේ ය (ජොහන් 3:13). ස්වර්ගාරෝපණය යනුවෙන් අදහස් කරන්නේ තවත් කෙනෙකු විසින් ස්වර්ගයට ඔසවා ගැනීම යි. මරිය තුමිය ස්වර්ගාරෝහණය වූවා නොව ස්වර්ගාරෝපණය වූවා ය. එතුමිය ව ස්වර්ගයට ඔසොවා ගනු ලැබිණි. මේ පිළිබඳ ව කතෝලික සභා ධර්මෝපදේශය මෙසේ උගන්වයිඃ

ජන්ම පාපයේ සියලු කිළුටෙන් නිදෙස් ව ආරක්ෂා කරන ලද නිර්මල කන්‍යෝත්තමාවෝ මෙලෝ ජීවිත කාලය සම්පූර්ණ වූ කල ආත්ම ශරීර පිටින් ස්වර්ගීක මහිමයට ගෙන යනු ලැබ සියල්ලේ රජින ලෙස ජේසුස් වහන්සේ විසින් ස්ථාපිත කළ සේක. එමගින් එතුමිය පාපය හා මරණය ජයගත් තම පුත්‍රයාණන් වන සියල්ලේ අධිපතියාණන් වූ ජේසුස් වහන්සේට අනුරූප වූවා ය. භාග්‍යවත් කන්‍යා මරියෝත්තමාවන්ගේ ස්වර්ගාරෝපණය කරණ කොට ගෙන එතුමිය තම පුත්‍රයාණන්ගේ මහිමාන්විත උත්ථානයෙහි කොටස්කාරියක් වන අතර අනෙකුත් ක්‍රිස්තියානින්ගේ උත්ථානය පිළිබඳ පෙර නිමිත්තක් ද වේ.

(කතෝලික සභා ධර්මෝපදේශය 966)



23.1 රූපය - මරියතුමියගේ ස්වර්ගාරෝපණය

තව ද මරියෝත්තමාවන්ගේ මෙලොව ජීවිතය අවසානයේ දී දෙවියන් වහන්සේ ඕතොමන් ව ආත්ම ශරීර පිටින් ස්වර්ගයට ඔසවා ගත් සේක. ජේසුස් වහන්සේ ව මරණයෙන් උත්ථාන කරලීම මගින් දෙවියන් වහන්සේ සැමට ම පොරොන්දු වූ උත්ථානයෙහි ඕතොමන් පංගුකාර වූයේ ඒ ආකාරයෙනි. මේ අනුව මරියෝත්තමාවන්ගේ ස්වර්ගාරෝපණය ගැන විශ්වාසය ප්‍රකාශ කිරීමේ දී අප කරන්නේ අපේ ම උත්ථානය හා සදාතන ජීවිතය ගැන අපේ විශ්වාසය ප්‍රකාශ කිරීම ය. ජේසුස් වහන්සේ අපෝස්තුලුවරුන්ට දුන් පහත පොරොන්දුවෙන් එය පැහැදිලි යඃ

මා ගොස් ඔබට ස්ථානයක් සූදානම් කළ විට, මා සිටිනා තැන ඔබත් සිටින පිණිස ඔබ කැඳවාගෙන යාමට මම නැවත එන්නෙමි.
(ජොහන් 14:3)

තමා ආදරය කරන සියල්ලන් තමා සමීපයේ තබා ගැනීමට ජේසුස් වහන්සේ තුළ වූ දැඩි ආශාව උන්වහන්සේගේ උත්තම පූජක යාච්ඤාවෙන් ද මනාව පැහැදිලි වෙයි:

පියාණෙනි, මා සිටිනා තැන ඔවුනුත් සිටිනවාට මම කැමැත්තෙමි."
(ජොහන් 17:24)

මරිය තුමියට ස්වර්ගාරෝපණය වීමට හැකි වූයේ එතුමිය පාපයෙන් වැළකී යහපත් ජීවිතයක් ගත කළ බැවිනි. අපට ද එම වරප්‍රසාදය හිමි කර ගැනීම සඳහා අප ද පාපයෙන් වැළකී යහපත් ජීවිතයක් ගත කළ යුතු වෙමු. එවිට ක්‍රිස්තුන් වහන්සේගේ දෙවන ආගමනයේ දී මරිය තුමිය ලද එම වරප්‍රසාදය අපට ද හිමි වනු ඇත.

## මරිය තුමියගේ දර්ශනය වීම්

මරිය තුමිය ජපමාලය අතැති ව කිහිපවරක් දර්ශනය වී ඇත. මේ දර්ශනය වීම් සියල්ල අප වෙත ඉතා පැහැදිලි පණිවිඩ කිහිපයක් ගෙන එයි:

1. ඉතා දුෂ්කර කාලයක අප ජීවත් වන බව දෙවියන් වහන්සේ දන්නා බව
2. මේ දුෂ්කර සමයේ දී මරියෝත්තමාවන් ඕතොමන්ගේ මාතෘකා ප්‍රේමය විශේෂ ආකාරයකින් අප වෙත පෙන්වන බව

### පාතිමා නුවර දේව මාතාවන් දර්ශනය වීම



23.2 රූපය - දේව මාතාවන් පාතිමා නුවර දර්ශනය වීම

ක්‍රි.ව. 1917 මැයි මස 13වන දින සිට ඔක්තෝබර් මස 13වන දින දක්වා කාලය තුළ අවස්ථා ගණනාවක දි ප්‍රැන්සිස්කෝ, ජසින්තා හා ලුසී යන තිදෙනාට පෘතුගාලයේ පාතිමා නුවර දී දේව මාතාවන් දර්ශනය වූවා ය. ඕක් ගසක ආලෝක ධාරාවක් මැද ජපමාලය අතැති ව එතුමිය දර්ශනය වී ලෝකවාසි පව්කරුවන්ගේ සිත් හැරීම සඳහා ජපමාලය උච්චාරණය කරන්නැයි ඉල්ලා සිටියා ය.

### ලූර්දු නුවර දේව මාතාවන් දර්ශනය වීම



23.3 රූපය - දේව මාතාවන් ලූර්දු නුවර දර්ශනය වීම

ක්‍රි.ව. 1858 පෙබරවාරි මස 11වන දින ප්‍රංශයේ ලූර්දු නුවර බර්ණදෙත් දැරියට 18 වරක් දර්ශනය වී ජපමාල භක්තියෙහි උතුම්කම පෙන්වා දුන්නා ය.

## වේලක්කන්නි නුවර දේවමාතාවන් දර්ශනය වීම



23.4 රූපය - දේව මාතාවන් වේලක්කන්නි නුවර දී දර්ශනය වීම

ජේසුස් වහන්සේ වඩාගත් මරිය තුමිය කිරි වෙළඳාමේ යන පිරිමි දරුවකුට පොකුණක් අසල දර්ශනය වූයේ 16වන සියවසේ දී ය. එතුමිය එම දරුවාගෙන් කිරි ඉල්ලා සිටියේ අතේ සිටි දරුවාට පෙවීමට ය. එම ඉල්ලීම ඉටු කළ දරුවා කිරි විකුණන ස්ථානයට ගොස් සමාව ඉල්ලුවේ ප්‍රමාදය සහ කිරි අඩු නිසා ය. එහෙත් බඳුනේ කිරි අඩු නොවිණි. එබැවින් කිරි මිල දී ගත් තැනැත්තා ඒ දරුවා සමග පොකුණ ළඟට නැවත පැමිණි විට එතුමිය ඒ දෙදෙනාට ම නැවත දර්ශනය වූවා ය. පසු ව වේලක්කන්නි යන එම ග්‍රාමයේ නැවත දර්ශනය වූ අතර දරුවකුගේ කොරය ද සුව කළා ය.

### සදසරණ නුවානය

අපගේ සහ අන් අයගේ ජීවිතයේ එදිනෙද ලෞකික හා ලෝකෝත්තර අවශ්‍යතා සාර්ථක ව ඉටුකර ගැනීමට සහ ඒ තුළින් දේව ආදරය අත්දැකීමට හැකි වනු සඳහා සදසරණ නුවානයට බැතියෙන් සහභාගි විය යුතු වෙමු.

### ජපමාලය

ජපමාලය යන සිංහල වචනය ඉංග්‍රිසියෙන් "රෝසරි" ලෙස හැඳින්වේ. එය ලතින් භාෂාවේ "රොසාරියුම්" යන වචනයෙන් බිඳී එයි. "රොසාරියුම්" වචනයේ තේරුම් වන්නේ "රෝස මල් උයන" හෝ "රෝස මල් දම" යන්න යි. ජපමාලය ජේසුස් වහන්සේගේ සහ මරිය තුමියගේ ජීවිතයේ අභිරහස් සහ සුවිශේෂී අවස්ථා ගැන මෙනෙහි කරන යැදුමකි.

මෙය ප්‍රබල අවියක් වන බැවින් එය ළඟ තබා ගැනීම, වාහනවල ඉදිරිපස රැඳවීම හා මරණයේ දී දේහයේ දෑත්වල රඳවා තැබීම තුළින් ප්‍රබල ආරක්ෂාවක් අත්කර ගත හැකි ය.

මරිය තුමිය දර්ශනය වූ සැම අවස්ථාවක ම ඉල්ලා සිටියේ පව්කරුවන්ගේ සිත් හැරීම පිණිස ජපමාලය උච්චාරණය කරන ලෙස ය. අපි සැවොම පව්කරුවෝ වෙමු. එහෙයින් පළමු ව අපේ සිත් හැරීම සඳහාත් දෙවනු ව අන් අයගේ සිත් හැරීම සඳහාත් දිනපතා අපි ජපමාලය යැදිය යුතු වෙමු. සැම වසරක ම ජනවන්දනා වර්ෂය තුළ මරිය තුමියට ගෞරව පුද කිරීමට ශුද්ධ වූ සභා මාතාව මංගල්‍ය ගණනාවක් පවත්වන්නී යඃ

- ජනවාරි 01 ඃ පරිශුද්ධ දේවමාතාවන්ගේ මංගල්‍යය
- පෙබරවාරි 02 ඃ කානික්ක මංගල්‍යය
- පෙබරවාරි 04 ඃ ලංකා අප ස්වාමිදූගේ මංගල්‍යය
- මැයි 31 ඃ එළිසබෙත් තුමිය බැහැදැකීමේ මංගල්‍යය
- සැප්තැම්බර් 08 ඃ මරිය තුමියගේ උපන් මංගල්‍යය
- අගෝස්තු 15 ඃ මරිය තුමියගේ ස්වර්ගාරෝපණය වීමේ මංගල්‍යය
- දෙසැම්බර් 8 ඃ දේව මෑණියන්ගේ නිර්මල පිළිසිඳීමේ මංගල්‍යය

## මරිය තුමිය ශුද්ධ වූ සභාවේ මාතාව යි

ජේසුස් වහන්සේ කුරුස ගසේ දී සිය මෑණියන් වන මරිය තුමිය  තමන් වහන්සේට ප්‍රේම කළ ශ්‍රාවකයාට මෑණියන් කොට භාර දුන් සේක (ජොහන් 19ඃ25-27). ජේසුස් වහන්සේගේ ස්වර්ගාරෝහණය දක්වා ම අපෝස්තුලුවරුන් හා ජනතාව සමග සිටි මරිය තුමිය එයින් පසු ව ඔවුන් ව අත්නොහැර සැම දෙනා සමග එක්සිත් ව නොකඩවා යාච්ඤාවේ නිරත වූවා ය. (ක්‍රියා 1ඃ14). ක.ස.ධ 963ට අනුව මරිය තුමී ජේසුස් වහන්සේගේ මාතාව ද ශුද්ධ වූ සභාවේ මාතාව ද වන බව පැහැදිලිය. vi වන පාවුලු ශුද්ධෝත්තම පියතුමාගේ "මිස්ටෙරියුම් ෆිඩෙයි" හෙවත් විශ්වාසයේ අභිරහස නමැති විශ්ව ලේඛනයට අනුව ද එතුමිය ලෝකයේ විවිධ ස්ථානවල දර්ශනය වෙමින් කළ ප්‍රකාශ හා එදිනෙදා ජීවිතයේ අප අත්දකින මැදිහත් පිහිට තුළින් ද මරිය තුමිය ශුද්ධ වූ සභාවේ මාතාවන් බව ස්ථිර ව ම තහවුරු වේ. විවිධ ස්ථානවල දී දර්ශනය වෙමින්, මැදහත් වෙමින්, ශුද්ධ වූ සභාවේ මාතාව ලෙස අද ද මරිය තුමිය අදෘෂ්‍යමාන ව අප සමග වැඩ සිටින්නී ය.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ස්වර්ගාරෝහණය හා ස්වර්ගාරෝපණය අතර වෙනස පැහැදිලි කරන්න.
2. මරිය තුමියගේ දර්ශනයවීම්වලින් ඔබට ලැබෙන පණිවිඩ **දෙකක්** ලියන්න.
3. මරිය බැතියේ දේව ධාර්මික පසුබිම කෙටියෙන් පහදන්න.



# 24 යාම යැදුම



24.1 රූපය - යාම යැදුමේ නිරත වීම

දවස තුළ යාමයෙන් යාමයට දෙවිඳුන් පසසන සාන්ත සභාවේ නිල යැදුම යාම යැදුම යි.

යාම යැදුම යාච්ඤා කරන යාම 4කිː

1. උදය යාමය
2. දිවා යාමය
3. සවස යාමය
4. රාත්‍රි යාමය

දෙවියන් වහන්සේ කාලයට අධිපති තැනැත් වහන්සේ වන බැවින් එම කාලය තුළ උන් වහන්සේට ප්‍රශංසා කිරීම හොබනේ ය. එහෙයින් දිව්‍ය පූජාව හා යාම යැදුම පවත්වමින් දිනය ශුද්ධවත් කරයි. "සමිඳුනි අලුයම මාගේ යැදුමට සවන් දුන මැනව" (ගීතා 5:3).

යාම යැදුම යාච්ඤා කරන යාමය අනුව එය වර්ගීකරණය කළ හැකි ය.

1. උදා යාම යැදුම
2. දිවා යාම යැදුම
3. සැඳෑ යාම යැදුම
4. රාත්‍රී යාම යැදුම

සැඳෑ යාම යැදුම "වෙස්පර්ස්" යනුවෙන් ද හැඳින්වේ. දේවස්ථානවල මංගල්‍යයන් අරභයා පවත්වන "සන්ධ්‍යා මෙහෙය" සැඳෑ යාම යැදුම මත පදනම් වන බැවින් සන්ධ්‍යා මෙහෙය "වෙස්පර්ස්" යනුවෙන් ද හැඳින්වේ.

මෙලෙස යාමයෙන් යාමයට දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රශංසා කරන්නේ කාලය දෙවියන් වහන්සේට අයිති බැවිනි. සෑම කාලයක් ම, සෑම යාමයක් ම, සෑම මොහොතක් ම දෙවියන් වහන්සේට අයිති බැවින් අශුභ කාලයක් තිබිය නොහැකි ය. සෑම කාලයක් ම ශුභ ය. යහපත් ය. කාලය දේව ප්‍රශංසාව තුළ ශුද්ධවත්වීම කරණ කොටගෙන මිනිස් අපගේ දෛනික ක්‍රියා දේව ආශිර්වාදය මැද සිදුවන ක්‍රියාවලියක් වන්නේ ය.

දෙවන වතිකාන මන්ත්‍රණ සභාවෙන් පසු මෙය හැඳින්වෙන්නේ යාමයන්හි ජනවන්දනාව (Liturgy of the Hours) යනුවෙනි. මෙයින් ගම්‍ය වන්නේ ද ඉහත අර්ථය යි. දෙවන වතිකාන සම්මන්ත්‍රණ සභාවට පෙර මෙය හඳුන්වනු ලැබුවේ "දේව කාරිය" (The Divine Office) යනුවෙනි. විශේෂයෙන් පූජක හා පැවිදි පක්ෂයට මෙම යැදුම් පිළිවෙත සිදු කිරීම අනිවාර්ය වූ බැවින් මෙම නම තුළින් එම ණය යුක්තිය ගම්‍ය වේ. සිංහල පරිවර්තනවල සභාවේ නිල යැදුම, නිල දේව ප්‍රශංසාව ලෙස ද හැඳින්වේ.

"නිතර යාච්ඤා කිරීමට" අපෝස්තුලුවරුන්ගෙන් ලද උපදෙස් (1 තෙසලෝනික 5:17, එපීස 6:18) අනුව යමින් යාම යැදුම දිවා-රාත්‍රී යාච්ඤා කරමින් දිනය ශුද්ධවත් කිරීමේ හැකියාව ලැබෙයි. පූජක, පැවිදි හා ගිහි සියලු දෙනා මෙම යාච්ඤාව උච්චාරණය කරන විට ප්‍රසාද ස්නාපනයෙන් ලැබී ඇති පොදු පූජකවරය සියලු දෙනා ක්‍රියාත්මක කරති. ශුද්ධ වූ සභාව නමැති මනාලිය ඇයගේ මනාලයා වන ක්‍රිස්තුන් වහන්සේට මෙම යාච්ඤාවෙන් ආමන්ත්‍රණය කරන්නී ය. යාච්ඤාව හා ප්‍රශංසා ගී ගායනය තුළින් කිතුනු සැදැහැ සංඝයක් ලෙස සහෝදරත්වයෙහි සහ ආධ්‍යාත්මිකත්වයෙහි වර්ධනය වීම සිදු වෙයි (කොලොස්සි 3:16).

යාම යැදුම ගීතාවලියේ තෙහෙළි ගී ඇසුරෙන් සංඝය ම එක්රැස් වී සිදු කළ ප්‍රශංසාත්මක යාච්ඤාව කි.

උදා යාම යැදුමේ දී සෙකරියස් තුමාගේ ප්‍රශංසා ගීතයත් (ලූක් 1:68:79) සැඳෑ යාම යැදුමේ දී මරිය තුමියගේ උදන ගීතයත් (ලූක් 1:46-55) රාත්‍රී යාම යැදුමේ දී සිමියොන් තුමාගේ ප්‍රශංසා ගීතයත් (ලූක් 2:29-32) උපයෝගි කර ගැනෙයි. මෙම ප්‍රශංසා ගීත තුන ම ලූක් ශුභාරංචියෙන් ගෙන ඇත.

## යාම යැදුමේ ආරම්භය හා විකාශනය

යාම යැදුම අළුත් යැදුමක් නොවේ. ජුදද ජනතාව ධර්මශාලාවල යාච්ඤාව සඳහා ගීතාවලියේ ගීතිකා භාවිත කළහ. ඒවා ගායනා කළහ. ජේසුස් වහන්සේ හා උන්වහන්සේගේ ශ්‍රාවකයෝ ද ධර්මශාලාවල දී මෙම යැදුම්වලට සහභාගි වූහ. එම සම්ප්‍රදය අනුකරණය කරමින් යාම යැදුම සකස් වී ඇත.
අපෝස්තලික යුගයේ දී කිතුනුවෝ නිශ්චිත වේලාවක දී යාම යැදුමට සහභාගි වූහ. පසු කාලයේ දී රදගුරු තුමන්ගේ ප්‍රධානත්වයෙන් සියලු ම ගිහි, පැවිදි හා පූජක සැදැහැවතුන්ගේ සහභාගිත්වයෙන් මෙම යැදුම ඉතා ගාම්භීර ව සිදු කර ඇත. යාම යැදුම් සම්ප්‍රදය ජෙරුසලමේ තිබූ බව ස්පාඤ්ඤ ජාතික පැවිදි කාන්තාවක වූ "එජේරියා" නමැත්තිය ක්‍රි.ව. 381-384 ජෙරුසලමෙහි සිටිය දී ලියන ලද දින පොතෙහි සඳහන් වේ.

හතරවන සියවස ආගමික නිදහස ලැබීමෙන් අනතුරු ව තාපස නිකායන්ගේ වර්ධනයක් සිදු වීම නිසා, යාම යැදුමේ විශාල වෙනස්කම් සිදු විය. රදගුරුතුමන්ලාගේ නායකත්වයෙන් ආසන දෙව්මැදුරු තුළ කිතුනු සංඝ විසින් යදින ලද යාම යැදුම "ආසන දෙව්මැදුරු යාම යැදුම" ලෙස ද තාපසාරාමවල හුදකලා වූ තාපස සංඝ යදින ලද යාම යැදුම "තාපසාරාම යාම යැදුම" ලෙස ද හඳුන්වනු ලැබිණි. පැවිදි නිකායන් තුළ යාම යැදුමේ සරල බව අහෝසි වී එය සංකීර්ණ යැදුමක් බවට පසු කලෙක දී පත් විය. යැදිය යුතු යාම සංඛ්‍යාව ද දැරිය නොහැකි තත්වයකට පත්විය. එවිට ගිහියන් යාම යැදුමෙන් ඉවත් විය. ගිහියන් සඳහා යාම යැදුම වෙනුවට වෙනත් යාච්ඤා ආදේශක ලෙස ඉදිරිපත් විය. උදා, දිවා හා සැඳෑ යාම යැදුම වෙනුවට එම අවස්ථාවල තුන්කාල ආරාධනය හඳුන්වා දෙන ලදි. ජපමාලය ද යාම යැදුම වෙනුවට ගිහියන් කළ යැදුමක් ලෙස අර්ථ දක්වයි.

අභාග්‍යකට මෙන් යාම යැදුම තවමත් ප්‍රායෝගික ව පූජක හා පැවිදි අයට සීමාවී ඇති අතර ගිහි ජනතාව අතරේ බොහෝ දෙනෙක් මේ පිළිබඳ ව කිසිවක් නොදනිති. එහෙත් අඛණ්ඩ ව දිනපතා පවුලක් ලෙස හෝ ආයතනයක් ලෙස හෝ මීසම් පවුලේ කොට්ඨාස ලෙස හෝ පෞද්ගලික ව හෝ යාම යැදුම යාච්ඤා කළ හැකි නම් අගනේ ය.

## උදා හා සැඳෑ යාම යැදුමේ ආකෘතිය

- යාම යැදුමට පිවිසුම
- ගීතිකාව
- මෙහෙයවන්නා : තේමා වදන
- සියල්ලෝ : පළමු වන ගීය
  ත්‍රිත්ව ස්තෝත්‍රය හා තේමා වදන

- මෙහෙයවන්නා : තේමා වදන
- සියල්ලෝ : දෙවන ගීය
  ත්‍රිත්ව ස්තෝත්‍රය හා තේමා වදන
- මෙහෙයවන්නා : තේමා වදන
- සියල්ලෝ : තෙවන ගීය
  ත්‍රිත්ව ස්තෝත්‍රය හා තේමා වදන
- දේව වචනය ප්‍රකාශ කිරීම
- දේව වචනයට ප්‍රතිචාර
- මෙහෙයවන්නා : තේමා වදන
- සියල්ලෝ : උදා යාම යැදුමේ දී සෙකරියස් තුමාගේ ප්‍රශංසා ගීය / සැඳෑ යාම
  යැදුමේ දී මරිය තුමියගේ උදන ගීය
  ත්‍රිත්ව ස්තෝත්‍රය හා තේමා වදන
- විශ්වාසකයින්ගේ යැදුම්
- ස්වාමිවාක් ආරාධනාව
- අවසාන යැදුම
- යාම යැදුම අවසන් කිරීම

**ක්‍රියාකාරකම**

1. "යාම යැදුම" එනමින් හැඳින්වීමට හේතුව ලියන්න.
2. "යාම යැදුම" යදින යාම **හතර** නම් කරන්න.
3. "යාම යැදුම" සඳහා අනිවාර්යයෙන් භාවිත වන ශුද්ධ ලියවිලි ග්‍රන්ථය නම් කරන්න.
4. සැඳෑ යාම යැදුමේ විශේෂාංග පෙළගස්වන්න.
5. සැඳෑ යාම යැදුම සඳහා තවත් නමක් ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

***සන්ධ්‍යා මෙහෙයන් සඳහා භක්තියෙන් සහභාගි වී දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රශංසා කරමු.***

# 25 භාවනාව

යාච්ඤා කරන විට පවත්වා ගත යුතු ඉරියව් පිළිබඳ ව තිදෙනෙක් තර්ක කරමින් සිටියහ. පළමු වැන්නා කියා සිටියේ, යාච්ඤා කිරීමේ දී යොදා ගත යුතු හොඳ ම ඉරියව්ව දණ ගැසීම බව යි. දෙවැන්නා මෙසේ පැවසුවා: "ඔබ කියන දෙය හරි යයි ඔබ සිතනවා විය හැකි යි. නමුත් භාවනානුයෝගීන් මේ සඳහා යොදා ගන්නේ තම පාදයන් හරස්කඩ ව තබා ගෙන බිම වාඩිවීම යි." තෙවැන්නා ඊට හාත්පසින් ම වෙනත් මතයක් ඉදිරිපත් කළේ ය. මා යාච්ඤා කරද්දී "මාගේ දෙනෙත් වසා ගෙන අහස දෙසට හිස ඔසවා දෙවිඳුන් යදිනවා." ඒ අසල විදුලි කාර්මිකයෙක් විදුලි පද්ධතියක් පිළිසකර කරමින් සිටියේ ය. තිදෙනා කළ සාකච්ඡාවට ඔහු සවන් දෙමින් සිටියේ ය. ඔහු මෙසේ විමසුවේ ය. "ඔබ කෙසේ කීවත් මගේ ජීවිතයේ වැඩි කාලයක් මා ගත කරන්නේ මේ විදුලි කණු මත යි. මගේ ජීවිතය දෙවිඳුන් අත රැඳී තිබෙනවා යැයි මා විශ්වාස කරනවා. තනි කකුලෙන් එල්ලී මා යාච්ඤා කළ අවස්ථා තිබෙනවා. ඔබ ඒ ඉරියව්ව හඳුන්වන්නේ කෙලෙස ද?"

යාච්ඤාවේ දී වැදගත් වන්නේ අප යාච්ඤා කළ යුතු ස්ථානය හෝ ඉරියව්ව නොව හිත ඒකාග්‍ර කරගෙන යාච්ඤා කිරීම ය. යාච්ඤා කළ හැකි ක්‍රමයක් වන්නේ භාවනාව යි. එහෙත් කිතුනු අප භාවනාවේ දී අපේක්ෂා කරන්නේ සිත ඒකාග්‍ර කර ගැනීම පමණක් නොව දෙවියන් වහන්සේ හා සම්බන්ධතාවක් ගොඩනගා ගෙන දේව වචනයෙන් බලවත් වී උන්වහන්සේ තුළ දැහැන්ගත වීම යි. උන්වහන්සේගේ වැඩ සිටීම පිළිබඳ ව අවදි වීම යි. අපට යාච්ඤාව පිළිබඳව ද භාවනාව පිළිබඳව ද තමන්වහන්සේගේ ජීවිතයෙන් ආදර්ශය දෙන සේක (මාක් 1:35).

කතෝලික සභා ධර්මෝපදේශය අංක 2705-2706 අනුව භාවනාව යනු සොයා යාමකි. මෙම සොයා යාමේ දී කරුණු දෙකක් පිළිබඳ ව විමසිලිමත් වේ:

1. කිතුනු ජීවිතයේ පරමාර්ථය
2. කිතුනු ජීවිතය ගත කළ යුතු ආකාරය

මේ පිළිබඳ ව සොයා බලන්නේ, දෙවියන් වහන්සේ අප එක් එක්කෙනාගෙන් අපේක්ෂා කරන දෙය හඳුනා ගෙන එයට ප්‍රතිචාර දැක්වීමට ය.

භාවනාව සඳහා විවිධ පතපොත උපයෝගි කර ගත හැකි නමුදු කතෝලික අපගේ භාවනාව සඳහා ඉතා යෝග්‍ය ම මූලාශ්‍රය වන්නේ දේව වචනය ගැබ්වී ඇති ශුද්ධ ලියවිල්ල යි. භාවනාවේ දී දේව වචනය කියවන විට එය අපිට අභියෝග කරයි. එවිට උන්වහන්සේට විවෘත වී "ස්වාමීනි මා කළ යුත්තේ කුමක් ද?" යනුවෙන් විමසා උන්වහන්සේ මා හට කිරීමට නියම කරන දේ කිරීමට අධිෂ්ඨාන කරමු. දේව වචනය මත අප කරන භාවනාව ජීවිතයේ පල දැරීමට ඉවහල් වේ (ගීතා 1:2-3).

**භාවනාවේ ඉතිහාසය**

ලෙක්සියෝ ඩිවිනා (LECTIO DIVINA) හෙවත් ධ්‍යානශීලී කියවීම 16වන සියවස වන තෙක් පැවති භාවනා ක්‍රමය යි. එහි පියවර හතරකි:

1. ලෙක්සියෝ (Lectio හෙවත් Read) : මෙම පියවරේ දී ශුද්ධ ලියවිල්ල කියවනු ලැබේ.
2. මෙඩිටාසියෝ (Meditatio හෙවත් Meditate) : මෙම පියවරේ දී කියවන ලද දේව වචනය මෙනෙහි කරනු ලැබේ.
3. ඔරාසියෝ (Oratio හෙවත් Pray) : මෙම පියවරේ දී කියවන ලද දේව වචනය ඇසුරෙන් යාච්ඤා කරනු ලැබේ.
4. කොන්ටෙම්ප්ලාසියෝ (Contemplatio හෙවත් Contemplate) : මෙම පියවරේ දී මෙනෙහි කරන ලද දේව වචනය ඇසුරෙන් ස්වාමීන් වහන්සේ තුළ රැඳී සිටියි.

ධ්‍යානයට සම වැදීම, භාවනාවේ උසස් තලයකට පැමිණි අයට පමණක් කළ හැකි විය. එම නිසා සදචාරාත්මක භාවනාව (Discursive Meditation) හඳුන්වා දුනි. එහි පියවර දෙකකි:

1. සවන් දීම - දේව වචනයට සවන් දීම
2. මෙනෙහි කිරීම - දේව වචනය මෙනෙහි කරමින් තම ජීවිතය තුළ එය කෙතරම් දුරට ක්‍රියාත්මක වේ දැයි සොයා බැලිණි. ඒ අනුව අඩු-පාඩු හඳුනාගෙන සිල්වත් දිවියක් ගත කිරීමට තීරණය කෙරිණි.

17වන සියවසේ දී "ක්වායටිසම්" (quietism) නමැති වේදභේදය ඇති විය. "ධ්‍යානයට සම වැදීමේ" හතරවන පියවර එනම් ස්වාමීන් වහන්සේ වෙත රැඳීම මෙම වේදභේද අවධාරණය කළේ ය. එහි දී ශුද්ධ වූ ලියවිල්ල කෙරෙහි අවධානය යොමු නොකර ධ්‍යානයට සම වැදීම අඩු පාඩුවක් විය.

19නව වන සියවසේ දී ජන්සෙනිසම් (Jansenism) වේදභේදය ඉස්මතු විය. එම වේදභේදය මගින් දේවාශිර්වාදය ලබා ගැනීමට නම් සර්ව සම්පූර්ණයෙන් ම නිදෙස් විය යුතු බවත් පූර්ණත්වයේ ද ඉහළ තලයකට නොපැමිණි අයට ධ්‍යානයට සම වැදිය නොහැකි බවත් උගන්වන ලදි. ධ්‍යානයට සම වැදීමට තමන් සුදුසු යැයි සිතීම ද වැරදි බව ඔවුහු පැවසූහ.

දෙවන ලෝක යුද්ධයෙන් පසු භාවනාවට ශුද්ධ වූ සභාව නැවත අවතීර්ණ විය. ඒ සඳහා අවිල්ලාහි ශුද්ධ වූ තෙරේසා තුමියගේ සහ සිරි කුරුසියෙහි ශුද්ධ වූ ජොහන් තුමාගේ ලියවිලි හා කෘති බලපෑවේ ය. එලෙස ම ට්‍රැපිස්ට්ස් (Trappists), බෙනදිකාන සහ කාර්මෙල් යන නිකායන්ගේ අවදි වීම ද ඒ සඳහා බලපා ඇත.

ශ්‍රී ලංකාවේ ද පෙරට වඩා භාවනා කෙරෙහි යොමුවන පිරිස් අද දැකිය හැකි ය. ඒ අනුව අප ද භාවනාවට යොමු වීම ඉතා වැදගත් වේ. ඒ සඳහා පහත පියවර අනුගමනය කරන්න.

1. දිනපතා උදෙන් ම අවදි වන්න.
2. මුහුණ කට සෝද පවිත්‍ර වී වතුර වීදුරුවක් හෝ තේ එකක් බොන්න.
3. පහසු ඉරියව්වකින් වාඩි වන්න.

4. ස්වසන අභ්‍යාසයක යෙදෙන්න.
5. නව දිනයට ස්තුති කරමින් යාච්ඤාවක් කියන්න.
6. දිනට නියමිත සුවිශේෂය හෝ කැමති ශුද්ධ බයිබල් පාඨයක් කියවන්න.
7. ඒ අනුව ඔබ ජීවත් වී ඇත්දැයි මෙනෙහි කරන්න.
8. එසේ නැති අවස්ථාවන්ට ජේසුස් වහන්සේගෙන් සමාව ඉල්ලන්න.
9. ඉදිරියේ දී ඒ අනුව ජීවත් වීමට අදිටන් කර ගන්න.
10. ඒ අනුව කළ හැකි නව දේ පිළිබඳ ව මෙනෙහි කරන්න.
11. (ඔබගේ, පවුලේ අයගේ, හිත මිතුරන්ගේ, විවිධ අවශ්‍යතාවන්ගෙන් පෙළෙන්නන්ගේ) අවශ්‍යතා වෙනුවෙන් යාච්ඤා කරන්න.
12. ස්වසන අභ්‍යාසයක නිරත වන්න.
13. පාඩම් කිරීම ආරම්භ කරන්න.

**භාවනාවක්**



25.1 රූපය - පොදු භාවනාව

දෙනෙත් වසා ගන්න. සුළු මොහොතක් නිශ්ශබ්ද වන්න. ශුද්ධාත්ම ගීතිකාවක් ගායනා කරමින් බලවත් ව ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේට තම තමන් තුළ ක්‍රියාකාරී වීමට ඉඩ දෙන්න. දෙවියන් වහන්සේ අප සමග සිටින බවත් අප තුළ ක්‍රියාකාරී වන බවත් මෙනෙහි කරන්න.
දිනට නියමිත ශුද්ධ ලියවිලි පාඨය කියවන්න.
එම පාඨය අප තුළ ප්‍රතිරාව දැක්වීම සඳහා සුළු මොහොතක් නිහඬ වන්න.

එම ශුද්ධ ලියවිලි පාඨය යළිත් කියවන්න.
එම පාඨය අප තුළ ප්‍රතිරාව දැක්වීම සඳහා සුළු මොහොතක් නිහඬ වන්න.

යළි තුන්වැනි වරටත් එය කියවන්න.

එම පාඨය කියවීම නිසා ඔබ හදවතට සංවේදී වූ දෑ පිළිබඳ ව මෙනෙහි කරන්න.

එම පාඨය හතරවැනි වරටත් කියවන්න.
එම පාඨයේ සඳහන් කරුණු ඔබට දීමට තරම් ප්‍රේම කළා වූ ස්වාමීන් වහන්සේ අභිමුවෙහි රැඳී සිටින්න.

සුළු කාලයක් ගත කළ පසු දණගසා අත්වැඳ යාච්ඤා කරන්න.
ගීතිකාවක් ගයන්න.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. භාවනාව යන්න අර්ථකථනය කරන්න.
2. ධ්‍යානයට සමවැදීමෙහි පියවර **හතර** ලියන්න.



**ජීවිතයට බිඳක්**

*දිනපතා දේව වචනය පදනම් කරගෙන භාවනා කරන්න.*

*එවිට "ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ ඔබ කෙරෙහි පහළ වන සේක. පරමෝත්තමයාණන්ගේ ආනුභාවය ද ඔබ වසා ගන්නේ ය."*

*(ලූක් 1:35)*